## Editorial

Gefrot sinn Naturkosmetik, ëmweltfrëndlech Transportmëttel an lessen, wat sou natierlech wéi méiglech ass.
An d'Natur oder zréck zur Natur, schéngt dat ze sinn, wat sech haut ëmmer rëm méi gewënscht gëtt.
Derhannert verstoppt sech de Wonsch no engem naturverbonnene Liewen, méi Gesondheet a méi Liewesfreed. Fir fréier Generatioune war dëst nach alles ganz normal, natierlech eben.
Haut huet sech doraus eng ganz Industrie entwéckelt, dat geet vum „Outdoor Manager" iwwert den Outdoorsport bis zum Ökotourismus.
Erliefnesser an der Natur sollen eis sensibiliséieren, eis d'Schéinheet vun der Natur rëm méi no bréngen. Natur- an Aarteschutz solle gefördert ginn. Dogéint gëtt et och näischt ze soen. Wéi gesot, et bleift just ee Rätsel, datt eppes, wat an der Natur vum Mënsch misst leien an sech eigentlech vu sech misst verstoen, dëst brauch… Mir brauchen e scheinbar, dësen Appell un eist Verantwortungsgefill.

Nieft der Angscht vru Klimawandel, der Ressourceknappheet an dem Verschwanne vun der Biodiversitéit, weist sech awer och de Wonsch, der Hektik aus eisem Alldag z'entkommen, sech géint déi momentan Liewensweis, geprägt vun Technik a Schnellliewegkeet ze wieren.
An dëser Ausgab vun der Stëmm vun der Strooss si mir der Natur zu Lëtzebuerg op de Grond gaang. Wat mécht d'Haus vun der Natur? Wéi funktionnéiert en Naturpark? Schützt e Fierschter d'Natur an d'Ëmwelt? Wat passéiert mat dem Knascht, deen eisen deelweis naturfeindleche Liewenswandel mat sech bréngt?
Fir déi Leit, déi opgrond vun den Artikelen, de Fotoen oder den Interviewe Loscht kritt hunn an d'Natur ze goen, deene weise mir och nach puer Beispiller, wéi een en Dag an der Natur verbrénge kann.

*Tania Draut*





Que celui ou celle qui sait lire, lise et partage ce journal avec celui ou celle qui n'a pas pu apprendre à lire !

Lieber Leser, teilen und lesen Sie diese Zeitung mit den Menschen, die das Lesen nicht lernen konnten!

# An d'Natur








Rejoignez-nous sur facebook
Join us on facebook
Werde Mitglied auf facebook



# Interview

## mat natur&ëmwelt

### am Haus vun der Natur op der Kockelscheier

- **Stellt d'Haus vun der Natur kuerz vir?**

D'Haus vun der Natur hei op der Kockelscheier, ass en Naturschutzzentrum, wou d'Fondatioun Hëllef fir d'Natur an natur&ëmwelt a.s.b.l. zesummeschaffen, mat all deenen Asblen, déi och nach hire Sëtz hei hunn. Dat heescht dat hei ass den Haaptsëtz vu wou aus mir schaffen, wou eis meescht Büroe sinn, wou eis Sekretariat ass, wou eise Service Technique säi Sëtz huet, wou mir awer och Fläche baussen hunn fir Saachen ze weisen, Gäert,... wou mir kënne Konferenze veranstalten, Aktivitéite mat Kanner a Jugendlechen, Erwuessenen a wou och eise Centre de documentation ass. Wou en ka Bicher ukucken an domat schaffen.



© Haus vun der Natur

- **Seit wéini get et iech?**

1986 gouf d'asbl d'Haus vun der Natur gegrënnt fir eng Plaz a Struktur ze schafe wou verschidden Naturschutzorganisatioune kennen zesumme schaffen.

Mëttlerweil ass dës asbl en Deel vun natur&ëmwelt a.s.b.l.

Den Kräizhaff op der Kockelscheier gëtt et säit 1820, an den 70' Joere gouf en vun der Stad Lëtzebuerg kaf, an dunn 1994 der a.s.b.l. zu Verfügung gestallt, fir d'Büroen dran ze maachen. Mir sinn also hei op der Kockelscheier säit 1994.

- **Wat emfasst natur&ëmwelt a.s.b.l.?**

natur&ëmwelt a.s.b.l. ass déi asbl, déi läscht Joer entstanen ass aus der a.s.b.l. d'Haus vun der Natur, de Lëtzebuerger Natur an Vulleschutzliga an der NATURA a.s.b.l. Dat heescht 3 grouss Organisatiounen aus dem Naturschutz, déi et säit ville Joere gëtt hunn sech zesumme gedoen. Engersäits si mer also entstan aus der „Liga", déi vill Memberen huet wou lokal Sektiounen duerch ganz Lëtzebuerg verdeelt sinn, an awer och der NATURA asbl, déi den Dag Verband war fir all ASBL, déi iergendwéi mat der Natur verbonne sinn: Scouten, Jeeër Verbänn, Beienziichter,... An sou huet déi grouss natur&ëmwelt a.s.b.l. engersäits 13.000 privat Persounen als Memberen, an anersäits awer och 30 Memberveräiner.

- **Firwat sinn do verschidden Asblen zesumme geluecht ginn an wat sinn Virdeeler?**

d'Haus vun der Natur a.s.b.l. gouf scho vu villen ASBL zesumme gegrënnt fir kënnen zesummen ze schaffen. An der natur&ëmwelt a.s.b.l. ass dat fir ze vereinfachen nobaussen, mir schaffen all zesummen, dobaussen déi Benevol genau sou wéi d' Employéen, a fir dat och méi kloer nobaussen ze weisen, ass eben déi eng ASBL zesumme geluecht ginn. Sou hunn mir d' Virdeeler dass mir vill méi effizient kënnen zesumme schaffen a besser eis Resourcen zesummen notzen, och mat der Fondation Hëllef fir d'Natur! Sekretariat a Service Technique zum Beispill schaffe schonn zënter der Grënnung fir all déi ASBLen an d'Fondatioun.

- **Wen ass op déi Iddi komm d'Haus vun der Natur ze grënnen?**

Déi Benevole an engagéiert Leit vun der Zäit, an der Fondatioun an an deenen 8 ASBLen déi d'Haus vun der Natur a.s.b.l. gegrënnt hunn. D'Lëtzebuerger Natur- a Vulleschutzliga war du scho vill vill méi al, an d'NATURA hat elo virun e puer Joer 30 Joer Gebuertsdag gefeiert. Do hunn dann d'Comitéë vun deenen ASBLen virun 3-4 Joer gesot mir kéinten nach méi zesumme goen. Bei alle Grënnungen an Zesummeschloss waren aner Leit agebonnen. Dat heescht eng konkret Persoun kann een do schlecht eraus gräifen.

natur&ëmwelt

- **Wat bidd d'Haus vun der Natur de Leit ganz konkret?**

Mir bidden een Informatiouns an Dokumentatiouns Zentrum, wou een sech ka Bicher ukucken an Informatioune kréien. Mir hunn en Shop wou ee ka Saache kafen, Bicher, Vullenhaisercher, Vullefudder am Wanter. Mir bidden awer och Aktivitéite fir Kanner, Jugendlecher Schoulklassen, Jugendgruppen. Mir hunn en Berodungs-Service wou en kann uruffe fir säi Gaart unzeleeën, wann en iergendwéi Froen zu den Déiercher ronderëm d'Haus huet, wann en wëll wësse wat en soll, ka planze fir méi Natur ronderëm säin Haus ze hunn, a sou weider. Mir bidden awer och Berodung fir d'Gemengen. An mir kennen hei am Centre Veranstaltungen, Virträg,Weiderbildungen a Kuren organiséieren, déi jiddereen ka besichen.

- **Wat fir Attraktiounen hutt Dir?**

Mir hunn hei op eisem Terrain den 3 ha huet, en Beienhaischsen, e Weier, e Gaart, wou en sech kann Iddien huelen, eng Mini - Ferme mat Schof, Ieselen, mat engem Schwäin. All dat kann en all Dag a fräi op eise Site kucke kommen. Mir organiséieren och grouss Aktivitéiten, wéi den drëtte Week-end am Juni d'Fest vun der Natur, wou eng 50 Exposants hei um Terrain hier Produite weisen a verkafen a mir eis Projete virstellen.

Mir hunn awer och nach en ganze Koup aner Aktivitéite queesch duerch d'Joer ënnert anerem „EN DAG AN DER NATUR" eng Publikatioun, wou all Aktivitéite vu lauter Akteure virgestallt ginn, net nëmme vun eiser ASBL, duerch d' ganzt Land vun Abrëll bis August.

- **Ginn et speziell Projete bei iech déi sech un d'Kanner riichten?**

Mir hunn en Service fir d'Animatioun an Educatioun an der Ëmwelt- an Naturerzéiung. Do bidde mir engersäits regelméisseg Aktivitéiten un, a reagéieren op Demande vu Klassen, Gruppen. Mir hunn awer och de Regulus JuniorClub bzw. Jugend Grupp, wat de Club ass fir déi Jonk, bzw. dei Jugendlech. Do kenne sie sech fir verschidden Aktivitéiten aschreiwe wou se wëlle matmaachen: Nomëtteger awer och Campen: Berrengungscamp fir d'Jugend oder eng Fliedermausnuecht fir déi méi Jonk.

- **Wat fir Beruffer ginn et bei Iech?**

Bei ons schaffen déi ënnerschiddlechst Leit. Mir hunn Biologen, Geographen, Agraringenieuren, et ginn awer och Leit am Sekretariat, Comptabel, oder am Service Technique ass den Responsabel, geléierte Schräiner. Dann hunn mir zwee Leit déi als Soigneur agestallt sinn, zu Diddeleng an der Fleegestatioun fir Wëll Déieren, an do ass och nach en de mat wierkelt fir alles ze flécken an a Schoss ze halen. Et ginn och Ëmwelttechniker déi fir eis schaffen. Also ass fir bal jiddereen eppes dobäi.

- **Wat fir Viraussetzungen muss ee matbrénge fir beim Haus vun der Natur ze schaffen?**

Et brauch Interesse un der Natur an der Ëmwelt, an et muss ee begeeschtert an iwwerzeegt sinn, a wëllen eis Iddie vum Natur an Ëmweltschutz weider droen, un aner Leit, un Kanner,...

- **Hutt dir d'Méiglechkeet politesch Forderungen wat de Naturschutz ugeet ze stellen?**

Mir schaffen zesumme mat Gemengen a Ministèren, a mir huele Stellung zu deene Projeten déi gemaach ginn. Mir soen dozou och kloer ons Meenung. An zemools wann et Projete sinn déi ons net sou gutt gefalen. Da stelle mir och Forderungen, an hoffen natierlech och dass se ëmgesat ginn.

- **Wat ass d'Stëftung Hëllef fir d'Natur an wat sinn hir Zilsetzungen?**

Stëftung Hëllef fir d'Natur huet och hire Sëtz hei am Haus, an ass gegrënnt gi fir Terrainen ze kafen, ze halen an ze fleegen. Mëttlerweil huet si 11000 Ha Terrain, an hirem Besetz fir ze schützen an ze erhalen.

- **Gett ärer Meenung no hei zu Lëtzebuerg genuch gemaach fir den Naturschutz?**
Et gëtt sécher eeneges gemaach, vun Organisatiounen, dem Staat an och eenzelne Leit. Mir als natur&ëmwelt maachen dat wat eis méiglech ass, finanziell a personell.
Mee genuch ass am Natur- an Ëmweltschutz wuel kaum ze quantifizéieren, a wann een aktuell Matdeelungen an der Press liest zum Beispill iwwer Beien oder Aarten op der Rouder Lëscht, da gëtt et genuch ze dinn.
Mee net nëmme fir d'Naturschutzorganisatiounen, och fir jiddereen bei sech doheem, wou e ka säi Waasserverbrauch oder och de Knascht deen e meescht ka beaflossen.

- **An wéi wäit ass Naturschutz wichteg fir Lëtzebuerg?**
En aktuelle Rapport huet erginn, dass vun den 695 Aarten di zu Lëtzebuerg virkomme 6% a Gefor sinn.
Och wann den Naturschutz fir eis nach keng direkt Konsequenzen huet, eist lesse get awer vun iergendwou geliwwert an d'Waasser steet eis net bis zum Hals wie op munchen Inselen, kenne mir eis der Verantwortung dofir net entzéien.
Mir verknaschten eise Buedem, iessen ongesond, vergëfte Liewensmëttel an och wa mer dat net spieren oder gesinn, droe mer d'Konsequenzen.
Jiddereen vun eis dréit och d'Verantwortung fir all déi Leit soss op der Welt an déi, déi no eis kommen an iwwerhaapt fir eis Äerd usech. An domat ass och den Naturschutz hei zu Lëtzebuerg an och fir de Lëtzebuerger wichteg.

- **Schafft dir och man internationale Partnerorganisatiounen zesummen?**
Mir schaffen och mat internationale Partner zesummen z.B. e ganz groussen ass Bird Life International. Dës Organisatioun huet an all méigleche Länner Partner, déi sech mat Vullen- an Naturschutz beschäftegen. Mir schaffen awer och mat Partner aus der Landwirtschaft zesummen, zum Beispill am Reseau Meng-Landwirtschaft.lu, den sech fir eng fair an ëmweltfrëndlech Landwirtschaft an Europa asetzt. Mir schaffen awer och mat Partneren hei am Land zesummen, déi nach méi international aktiv sinn, wéi Greenpeace.

- **Wéi kann een iech ënnerstëtzen?**
Et kann een eis ënnerstëtzen an dems een Member gëtt, da kritt en 4 mol am Joer eis Zeitung, et kann een un eisen Aktivitéiten deel huelen an duerch de Member Bäitrag ënnerstëtzt een eis natierlech! Et kann en sech konkret engagéieren als Benevolen an enger lokaler Sektioun oder och bei eis hei op der Kockelscheier ginn e ganze Koup Méiglechkeeten. Da sinn och immens vill Benevoler zu Diddeleng an der Fleegestatioun fir wëll Déieren engagéiert. Bei eise Chantiers Nature kann e kuerzfristeg upacke mat Heel an mat Schëpp mat um Terrain, fir Terrain ze fleegen!
Et kann en och en Don maache fir eis ze Ënnerstëtzen un Fondatioun fir e bestëmmte Projet. Also fir jidferee sollt eppes dobäi sinn, eng Hand unzepaken.

**Merci fir d'Gespréich!**

Méi Informatiounen iwwert **natur&ëmwelt** fënnt een um

www.naturemwelt.lu

oder am

Haus vun der Natur
op der Kockelscheier
(Tel: 29 04 04 1)



© Haus vun der Natur





© Pierre Haas

# Interview
## mat der Madame Christine Lutgen,
### Responsabel vum Naturpark Öewersauer

- **Wat ass den Naturpark Öewersauer?**
Den Naturpark Öewersauer ass eng Géigend ronderëm de Stauséi vun der Uewersauer. Mir si gegrënnt ginn, fir d'Landschaft an d'Natur an domat och d'Waasser ronderëm de Stauséi ze schützen. 70% vun de Leit zu Lëtzebuerg kréien d'Waasser aus dem Stauséi. Vun der Form hier, si mir e Gemengesyndikat, awer gemëscht mam Staat. Et si momentan véier Gemengen am Naturpark, awer an eisem Comité sinn aacht Leit. Dat heescht ee Vertrieder vun all Gemeng an nach véier verschidde Ministèren. Mir ginn zum groussen Deel vum Staat an och vun de Gemenge finanzéiert.

- **Säit wéini gëtt et den Naturpark Öewersauer?**
Offiziell gouf den Naturpark 1999 fir zing Joer gegrënnt. An 2009 gouf e fir weider 10 Joer verlängert. D'Iddi vum Naturpark ass awer scho Mëtt den 80er Joeren entstanen. D'Gemengen hunn deemools schonn an anerer Form zesum-

megeschafft. D'Naturparkgesetz ass eréischt vun 1993 an den Naturpark konnt eréischt gegrënnt ginn, wéi et een Naturparkgesetz gouf.

- **Ginn et nach aner Naturparken hei am Land a gëtt et do eng Cooperatioun?**
Et gëtt momentan offiziell nach en aneren Naturpark an zwar den Naturpark Our. Deen ass 2005 gegrënnt ginn. Am Moment gëtt ganz konkret dru geschafft, fir nach en drëtten Naturpark am Mëllerdall ze schafen an een am Raum vun der Musel. Deen op der Musel ass nach e bësse méi vague, mä am Mëllerdall, do ass dat Offiziellt schonn um Instanzewee, fir dass e ka gegrënnt ginn. An zwee Joer oder esou soll dat sinn.

- **Hunn déi Parken all déiselwecht Zilsetzung? Steet am Gesetz dran, wat genau d'Zil vun engem Naturpark soll sinn, an ass dat fir se alleguer datselwecht?**
Déi grouss Ziler sinn an all Naturpark zu Lëtzebuerg d'selwecht. Dat wier als Éischt emol de kulturellen an den natierleche Patrimoine ze erhalen. En zweet Zil ass et, Regionalentwécklung ze maachen am Sënn, datt mer déi sozioökonomesch Situatioun weiderentwéckelen. Awer ëmmer mat dem Gedanke fir d'Natur ze respektéieren. Dat drëtt Zil ass et doucen Tourismus ze bedreiwen, also eng wirtschaftlech Entwécklung ze bedreiwen. An dann hu mer nach d'Ëmweltbildung. Mir schaffe vill mat Kanner an och Erwuessener fir si fir d'Thema Natur an Ëmwelt ze sensibiliséieren. Dat sinn elo déi Haaptziler. Dann huet awer och nach all Naturpark säi Schwéierpunkt, wou en dru schafft. Bei eis ass dat, well mir jo de Stauséi hunn, d'Waasser. Beim Naturpark Our ass et éischter déi fräi Natur, well si an hirer Regioun vill oppe Landschaften a Bëscher asw. hunn.




- **Wéi funktionnéiert dat, fir en Naturpark ze grënnen? Muss do iergendwou eng Demande gemaach ginn?**
D'Initiativ fir en Naturpark ze grënne ka vu verschiddene Gemenge kommen, déi sech zesummesetzen, oder de Ministère kann et ureegen. De Ministère, dee fir d'Naturparken zoustänneg ass, ass den Departement vum Aménagement du territoire. An deen ass beim Ministère du développement durable et des infrastructures. D'Prozedur fir Naturpark ze ginn ass och am Naturparkgesetz festgeluecht. Et muss een eng Generaldeklaratioun maachen, dass ee wëllt Naturpark ginn. Da gëtt en Aarbechtsgrupp tëschent dem Staat an de Gemenge gegrënnt. Dee preparéiert dann den Dossier. Fir d'éischt gëtt eng sougenannten Etude préparatoire gemaach. Dat ass en Dokument, wat bei eis elo zwanzeg Säiten huet. Do steet dran, wéi eng Gemengen zum Naturpark gehéieren, d'Gesamtfläch steet dran an och wéi vill Awunner insgesamt an deene Gemenge sinn. An natierlech kommen och déi genau Ziler drastoen, resp. a wéi engem Beräich dass ee schaffe wëllt. Dat Ganzt gëtt dann an deene jeeweilege Gemenge virgestallt an da geet et duerch d'Regierung. Da kënnt eng Etude détaillée. Déi ergänzt dat Ganzt. Déi ass vill méi vollstänneg. Dat ass en Dokument, dat ongeféier 150 Säiten huet. Dat ass am Fong eppes ewéi en 10-Joeres-Aarbechtsprogramm, wou ganz genau drasteet, wat dir an deenen nächsten 10 Joer maache wëllt. Ganz um Enn vun der Prozedur gëtt dat während 30 Deeg ausgehaangen an da kënnen d'Leit, déi net wëllen, dass en Naturpark gegrënnt gëtt, reklaméieren. An da mussen d'Gemengeréit nach eng Kéier driwwer ofstëmmen. Wann dat geschitt ass, da muss dat formell nach eng Kéier duerch d'Regierung an da gëtt et an engem Memorial publizéiert. Duerch dat Reglement gëtt een dann Naturpark.

- **Dir hat virdru gesot et wäre véier Gemengen am Naturpark Öewersauer. Wéi eng Gemenge sinn dat?**
Dat ass d'Gemeng Esch-Sauer, Bauschelt (Boulaide), d'Stauséigemeng (Commune du Lac de la Haute Sûre) a Wanseler. Déi fënneft Gemeng, mat där mir am Moment verhandelen, ass d'Gemeng Wolz a si komme viraussichtlech 2014-2015 derbäi. Ech muss derzou soen, dass si och deem Ganze positiv géigeniwwer stinn.

- **Wat muss eng Gemeng maachen, fir bäizekommen?**
D'Gemeng muss eng Declaratioun maachen a mir mussen dann dat Dokument verfaassen. Mir kënnen net einfach eng Gemeng bäihuelen, mä mir mussen déi ganz Prozedur maachen, ewéi wa mir en neien, méi e groussen Naturpark géife grënnen.

- **Dir hutt elo vu Wolz geschwat. Ginn et Pläng, fir nach aner Gemengen an den Naturpark opzehuelen?**
Mir haten ursprünglech Verhandlunge mat de Gemenge Rammerech a Wolz. An d'Gemeng Rammerech huet elo virun zwee, dräi Méint decidéiert, dass si net wëllen am Naturpark derbäi sinn. Déi Diskussioun ass ofgeschloss. Momentan schwätze mir just mat Wolz. Et gëtt awer och de Gedanken, dass déi zwee Naturparken Our an Öewersauer mëttelfristeg matenee fusionnéieren. Mir schaffe vill mat Naturparken am Ausland zesummen. Déi Naturparke si vill méi grouss ewéi mir. Dee vun der Lorraine huet zum Beispill 196 Gemengen. Do sinn d'Flächen dann och deementspriechend méi grouss an et huet ee méi „Impakt" no baussen, wann een eppes touristesch vermaarte wëllt.

- **Wann een als Gemeng am Naturpark ass, da kann een theoretisch och erëm erausgoen?**
Un sech schonn, jo. Mä si ënnerschreiwe fir 10 Joer. A no deenen 10 Joer kënnen si, wann si dat wëllen, erausgoen.

- **Wéi eng Critèrë muss eng Gemeng erfëllen, fir kënnen am Naturpark Öewersauer vertrueden ze sinn?**
Fir iwwerhaapt kënnen Naturpark ze ginn, muss een eng Regioun si vu mindestens 5000 Hektar. An der Regioun muss et eng besonnesch héich Vielfalt vun natierlechen a kulturelle Patrimoinë ginn. Et mussen Déieren a Planze ginn, déi rar sinn, resp. Saachen, déi wichteg si fir d'Land. Den Naturpark soll, wann et nëmme méiglech ass, eng zesummenhalend Fläch sinn. Et géif och aneschters funktionnéieren, mä et ass trotzdem besser, wann et zesummenhängend ass. Da funktionnéiert d'Kommunikatioun tëschent de Gemenge vill besser.

- **2010 hutt dir den EDEN Präis kritt. Wat fir e Präis ass dat?**
Den EDEN Präis ass den European Destination of Excellence Präis. All Joers kritt eng Destinatioun an all Land vun der EU esou e Präis. Mir si vum Tourismusministère gefrot ginn, op mir wéilten eis Kandidatur erareechen, well d'Thema war deemools „Tourisme aquatique." Et huet ee mussen en Dossier maache mat deem, wat een unzebidden huet. Et ass scho relativ strikt. Et muss een och uginn, wéi vill Touristen ongeféier an der Géigend sinn, wéi eng Méiglechkeeten ee mam ëffentlechen Transport an och vun Iwwernuechtungsméiglechkeeten huet, a wat ee vun Aktivitéiten ubitt. Déi Kandidatur ass op Bréissel geschéckt ginn, a mir kruten deemools de Präis. Den "Haff Réimech" hat de Präis virun eis kritt an dat Joer virdrun huet Iechternach e kritt. Si kruten en deemools fir d'Sprangprëssessioun. Wat flott ass un deem Präis, dat ass, dass Regiounen ausgezeechent ginn, wou zwar Tourismus ass, awer kee Massentourismus. Dat ass jo och dat, wat mir wëllen. Mir hu kee Massentourismus, a mir maachen och näischt fir de Massentourismus. Dat sinn alles kleng a schéi Regiounen. Et gëtt eng gemeinsam Internetsäit an och eng Facebooksäit, wou een da kann e bësse Reklamm fir sech maachen.




- **Wéi gëtt den Naturpark ënnerhalen a wéi gëtt e finanzéiert?**
Mir sinn e Gemengesyndikat a mir hunn zwee Haapt"dëppen", wou eis Suen hierkommen. Eis Gemenge bezuelen eng fix Dotatioun. Déi gëtt op d'Awunner berechent. Dat ass een Deel vun eisem finanziellen „Dëppen". Den aneren Deel sinn eis Personalkäschten. Verschidde Poste kréie mer zu 80 Prozent vun der Landesplanung zeréck, en anere Poste kréie mer zu 70 Prozent vum Landwirtschaftsministère finanzéiert an en drëtte Posten, eis Station biologique, gëtt mat 75 Prozent vum Ëmweltministère finanzéiert. Mir hunn och d'Méiglechkeet, fir zousätzlech Subsiden unzefroen, wa mer e Projet hunn. Grenziwwerschreidend Projete kënne mer och bei der EU erareechen. Mir hunn zum Beispill e grenziwwerschreidende Gewässervertrag mat der Belsch. Deen hu mer zesumme mam Naturpark Haute Sûre Forêt d'Anlier. De Prinzip vun deem Projet ass, fir all déi Leit, déi vun dem Waasser, an dësem Fall d'Sauer concernéiert sinn, un een Dësch ze bréngen an ee Moossnameplang auszeschaffen, fir kënnen d'Qualitéit vum Gewässer gutt ze erhalen oder ze verbesseren. An deem Gremium si Privatleit dran an awer och Gemengen. Et si Fëscher dran, Bëschbesëtzer sinn dran an et huet jidderee matzeschwätzen. Den ursprüngleche Gewässervertrag dee mer haten, gouf am Cader vun engem „Interreg" Programm finanzéiert, dat ass en europäesche Programm fir grenziwwerschreidend zesummen ze schaffen. De Gremium huet deemools eng 200 Moossnamen am Beräich Tourismus, Landwirtschaft a.s.w. proposéiert. Vun deenen 200 Moossname sinn 80 Prozent ëmgesat ginn. Wat elo d'Ënnerhalen ugeet, dat ass schwéier soen. Mir hei sinn zoustänneg fir den Ënnerhalt vun deemheite Gebai, vum Parking a vun eisem Solarboot. Den Naturpark ass jo kee Park am ursprüngleche Sënn, wou eng Clôture ronderëm ass, dat ass et jo net. Mir sinn eng Regioun, wou zesumme geschafft gëtt a wou eng flott Natur ass, déi erhale soll ginn, mä mir hu kee Gäertner, deen sech ëm den Ënnerhalt vun engem Park këmmert. Mir hu fënnef thematesch Trëppelweeër, dat si Weeër, wou mir mat pedagogesche Geschichte geschafft hunn, wou Kanner eppes kënne maachen, spillen, eppes upaken a.s.w.. Dat si Weeër déi mir ënnerhalen. Mir ënnerhalen de Wee, mir ginn dohinner méinen, a wann iergendwéi Spiller futti sinn, da flécke mir se a.s.w.. Dat ass dat Eenzegt, wou mir wierklech den Ënnerhalt maachen.




- **Gëtt Ärer Meenung no genuch gemaach fir den Naturschutz hei am Land?**
Dat ass eng gutt Fro. D'Naturparke vertrieden d'Meenung, dass een nëmme kann Naturschutz bedreiwen, wann een d'Leit dofir sensibiliséiert. Wann d'Leit




d'Natur wäertschätzen, da gëtt se och geschützt. Mir kéinten hei och e Gelänner ronderëm maachen. Da wier zwar d'Landschaft schéi geschützt, mä mir hätten näischt fir d'Leit gemaach, déi hei wunnen an hiert Liewen hei maachen. Mir probéieren, den Aspekt vum Schutz vun der Landschaft mat der Entwécklung vun der Landschaft ze verbannen. Viru véier, fënnef Joer hu mer zesumme mat der Forstverwaltung e Projet op der Misärsbréck gemaach, well an där Géigend gëtt an Zukunft eng „Reserve naturelle" ausgewisen. Dat ass wierklech eng Zon, wou d'Natur soll geschützt ginn. Mir hunn do e Léierpad ugeluecht, wou mir d'Leit och duerch méi sensibel Plaze féieren. Mir hunn, mat der Naturverwaltung zesummen, esou Steegen ugeluecht, wou d'Leit da kënnen driwwer spadséiere goen ouni duerch d'Biotopen ze goen an déi ënner Ëmstänn futti ze tréppelen. Mir hätte jo och kënnen d'Wanderweeër zouwuesse loossen, da wier d'Natur gutt geschützt. Mä dat ass net dat, wat mir wollten. Mir wollten de Leit e Wee weisen, fir d'Natur ze erliewen, ouni eppes, och ongewollt, ze zerstéieren. Säit zwee, dräi Joer maache mir och GPS-Wanderungen. Do kritt een dann e GPS, wou Wanderweeër agespäichert sinn, an dat mécht een dann op alles opmierksam, wat op bestëmmte Plaze wiisst. Dat verhënnert, datt mer iwwerall musse Schëlter opstellen, well dat gesäit jo och net onbedéngt esou schéin aus.

- **Engagéiert dir als Naturpark iech och fir den Naturschutz hei zu Lëtzebuerg a wéi gesäit den Engagement aus?**

Mir hunn en Ëmweltberäich hei am Naturpark. Hei am Land ginn et fënnef Station-biologiquen. Eng dovun ass en Deel vum Naturpark. Déi Statiounen hunn den Optrag, fir Naturschutz ze maachen. Engersäits maachen se Inventairen a Kaarte vu raren Déieren a Planzen, an déi Donnéeë ginn an eng national Datebank agedroen, déi vum Naturmusée geréiert gëtt. Doraus entstinn dann déi national Naturschutzaktiounen, fir verschidden Déieren a Planzen ze schützen. Eppes, wou mer nach engagéiert sinn, dat sinn d'Biodiversitéitskontrakter. Dat ass och am Kader vun der Station biologique. Do krute mir den Optrag ze kucken, wou Fläche sinn, wou interessant Déieren a Planze sinn. Da gi mir mat de Besëtzer, entweder Baueren oder Privatleit schwätzen, fir datt si déi Flächen net méi benotzen. Do ginn et ganz strikt Reegelen, dass do zum Beispill net duerf geméint ginn, oder, jee nodeem ëm wat et sech handelt, muss et geméint ginn, awer nëmmen zu engem bestëmmten Zäitpunkt, fir datt déi Blummen, déi do wuessen, kënnen aussomen, a.s.w.. Mir maachen da mat hinnen e Kontrakt a si kréien da vum Staat eng Kompensatioun duerfir, datt si déi Fläch net méi fir hiren normale Betrib notzen. Zanter engem Joer hu mer e ganz flotte Projet lafen, an zwar de Projet vun der Naturparkschoul. Do geet et wierklech ëm Ëmweltbildung fir Kanner. Hei am Naturpark hu mir zwou Regionalschoulen. Dat ass eng Kéier zu Harel, do sinn d'Kanner aus de Gemenge Bauschelt, Wanseler an der Stauséigemeng an et ass d'Schoul zu Heischent, do sinn d'Kanner vun der Gemeng Esch-Sauer. De Projet Naturparkschoul ass och zesumme mat der Naturverwaltung a mam Léierpersonal vun deenen zwou Schoulen ausgeschafft ginn. Deen huet verschidden Aspekter. Dat eent ass, datt mir, entweder an der Schoul oder och hei am Naturparkzentrum, verschidden Aktivitéite mat de Kanner maachen. Dat hu mir och virdru scho gemaach, mä nëmme sporadesch. Elo krute mir awer eng Ufro vum Léierpersonal, mir sollte méi oft an de Schoule sinn. Dat kënne mir awer net maachen, well mir dofir net Leit genuch hunn. Mir hunn d'Iddi vun der Naturparkschoul esou ugeluecht, dass mir en Internetsite ageriicht hunn an zwar "naturparkschoul.lu". Do kommen dann eng ganz Partie Informatiounen drop an da kann de Schoulmeeschter sech dat erauspicken, wat hie brauch fir Schoul ze halen. Esouwuel theoretesch Saachen iwwer Aktivitéiten, déi ugebuede ginn, awer och praktesch Saachen, wéi eng Spiller kënne mat de Kanner gemaach ginn a.s.w. Wa mir gefrot ginn, da maache mir och eng Aktivitéit an der Schoul. A mir maachen och eng Formatioun fir d'Léierpersonal, wou mir, zesumme mam Léierpersonal, ronderëm d'Schoul kucke ginn, wou si kënne mat de Kanner Aktivitéite maachen.




- **Mengt Dir, datt d'Touristen wéinst den Naturparken an der Natur op Lëtzebuerg kommen?**

Ech menge schonn, datt d'Natur zu Lëtzebuerg e ganz wichtegt Argument ass. Virun allem am Norden. Viru véier, fënnef Joer, wéi den Office régional du tourisme vun den Ardennen gegrënnt ginn ass, ass eng Étude vun der Firma Quest gemaach ginn, fir ze kucken, firwat datt d'Touristen hei an d'Géigend kommen. 90 Prozent vun de Leit hu gesot, datt si wéinst der schéiner Natur heihinner kommen. Da koum laang näischt an da koum mat 10 Prozent d'Kultur. D'Natur ass och eist Haaptargument, wéi mir eis kënnen no bausse verkafen. Dofir sinn Naturparken och wichteg, well mir d'Natur quasi erliefbar maachen. Entweder duerch d'Naturweeër oder och duerch Wanderungen, déi mer organiséieren oder och mam Solarboot, wou mer um Stauséi Ausflich maachen a wou mer de Leit eppes iwwert de Séi an iwwert d'Déieren, déi am an ëm de Séi liewen, erzielen. D'Leit brauchen dat och e bëssen. Leit, déi an de Groussstied liewen, wëlle gären d'Natur erkläert kréien.

- **Et ginn och Veranstaltungen am Naturpark Öewersauer. Wéi eng sinn dat?**

Mir hu Veranstaltungen a verschiddene Beräicher. Mir organiséiere Wanderungen, mir hunn eng Partie Saachen, déi mir fir Kanner organiséieren, zum Beispill am Summer hu mer esou eng „Naturpark Entdecker Tour". Do kréien d'Kanner dann esou kleng Westen un, do ass eng Lupp dran, eng Kaart an eng kleng Pince. Da kënnen si sech d'Natur selwer e bëssen ukucken. Am Mäerz hate mir eist Waasserfest, dat hu mir dëst Joer fir d'éischt organiséiert. Do hate mer hei ronderëm d'Haus eng ganz Partie Aktivitéiten. Mir hunn zum Beispill mat de Kanner kleng Floosser gebaut, déi goufen dann op d'Sauer gesat fir eng Course ze maachen. Mir hunn e Gewässer am Sand nogebaut an da Waasser derduerch lafe gelooss a.s.w.. D'Zil dovunner war am Fong, fir am Kader vum Weltwaasserdag d'Kanner fir d'Thema Waasser ze sensibiliséieren. Mir hunn hei d'Duchfabrik, dat ass en Textilmusée, wou mer regelméisseg Filzcoursen ubidden. Dat bidde mer dëst Joer fir d'éischt och fir Touristen un. Mir maachen dann zu gewëssen Deeg mat de Leit eng Visite guidée duerch d'Duchfabrik an um Enn vun der Visite filze mer da mat de Leit. Dat ass eng Technik, déi relativ einfach ze léieren ass an no zwou Stonnen huet een iergendeng Klengegkeet gefilzt. Mir organiséieren och reegelméisseg Concerten um Stauséi, mä dat ass nëmmen all zwee Joer.

- **Téi vum Séi, Véi vum Séi, dat ass jo e Label. Wéi funktionnéiert dat? Wat sinn d'Critèren?**

Téi vum Séi a Véi vum Séi sinn déi eelst. Déi feieren dëst Joer 20 Joer. D'Iddi ass doraus entstanen, datt am Ufank, wéi den Naturpark gegrënnt ginn ass, d'Leit, an an der Haaptsaach d'Baueren, dergéint waren, well si gefaart hunn, si dierften net méi esou schaffen ewéi bis dohinner. Déi éischt Projete vum Naturpark, déi iwwert e Programm finanzéiert goufen, dee „Leader" heescht, waren déi regional Produkter. Déi éischt, déi entstane sinn, ass Véi vum Séi, also Fleesch. Da gëtt et Téi vum Séi, dat ass Téi a Gewürzer. No an no sinn et der méi ginn. Elo gëtt et Spelzmiel, also Dinkelmehl an och Spelznuddelen. Bléi vum Séi, déi maache Seefen a Kosmetikprodukter. Et gëtt elo och eng Bäckerei, déi mat Spelz schafft. Duch vum Séi, dat sinn déi Decken, déi mir maachen. D'Basiscritèrë sinn déi, datt ee versicht, déi natierlech Ressourcen an der Géigend ze schützen. Beim Véi vum Séi ass et eng déierefrëndlech Haltung. An dann hu mer den Aspekt, eng typesch Produktioun, déi et fréier emol gouf, erëm anzeféieren.

- **Wie kontrolléiert, ob déi Basiscritèrë respektéiert ginn?**

All déi Produkter hunn e Lastenheft. Mir sinn awer amgaangen, se ze iwwerschaffen. Beim Téi vum Séi zum Beispill si mer e Schratt méi wäit gaangen. An hirem ursprüngleche Lastenheft stoung dran, datt si géifen ouni Pestizide schaffen. Während der Produktioun hunn si och keng benotzt. Mä no der Saison konnten si awer ofsprëtzen. Dat ass elo och verbuede ginn. An dem Lastenheft stinn all d'Critèren dran, déi musse kontrolléiert ginn. Si ginn intern vun eis kontrolléiert an zousätzlech mussen d'Produzenten sech extern kontrolléiere loossen.

**Madame Lutgen, Merci fir d'Gespréich!**

**www.naturpark-sure.lu**







# Alte Eiche

Hallo alte Eiche, wie geht's dir heute? Erlaubst du, dass ich mich in deinem Schatten für eine Weile hinsetze? Danke dir! Wollen wir wieder ein bisschen plaudern? Ich liebe es, dir zuzuhören. Diesmal nicht? Möchtest du lieber, dass ich dir etwas erzähle? Naja, meine Geschichten sind bestimmt weniger interessant, aber ich werde gerne deinen Wunsch erfüllen. Als Dankeschön für alle deine Geschichten und all die schönen Momente, die ich nur dir zu verdanken habe.

Meine erste Begegnung mit dir vor neun Jahren bleibt für immer eines der schönsten Erlebnisse meines Lebens. Weißt du noch, wie schlecht es mir damals ging? Ich fühlte mich so einsam wie noch nie zuvor, mein Leben hatte jeden Sinn verloren und ich sah nur schwarz... Das Seil, das ich mitgebracht hatte, sollte diesem Zustand ein Ende setzen. Aber du wolltest dieses Seil nicht über deinen Ästen haben, du hast dich solange geweigert, bis ich aufgegeben habe. Erst dann habe ich deine Schönheit entdeckt: deine starken Äste, tausende von deinen Blättern, dessen Farbe von so einem grün waren, dass es nicht grüner sein konnte... Das Grüne, das beruhigt, das das Schwarze wegschiebt, das man sogar hören kann und es klingt wie die Musik direkt aus dem Paradies. Ich musste dich sofort umarmen und es tat wirklich gut! Ich fühlte deine Kräfte in mich überlaufen und erst dann habe ich deine sanfte Stimme gehört. Wie kann ich dir je dafür danken, dass du mir damals die Welt gezeigt hast, die ich nie zuvor gesehen habe? Die Welt voller Farben und Klänge, voller Sonnenschein und Optimismus. Du hast wirklich mein Leben verändert indem du mir neue Wege gezeichnet hast und mir erlaubt hast die Schönheit der Natur neu zu entdecken. Tausenddank, alte Eiche!

Gestern bin ich durch die Gegend gefahren und habe gesehen, dass viele deiner Artgenossen verschwunden waren! An den Stellen, wo es noch gestern so viel Schatten war, sind viele Lichtungen entstanden. Da hab ich mich gefragt, warum? War es notwendig, weil diese Bäume krank waren oder mussten sie vielleicht Platz für die anderen machen? Oder wollte schon wieder ein Mensch nur Geld machen? Ich bin kein Förster, ich kenne mich nicht aus, aber jedesmal, wenn ein Baum abgesägt wird, tut es mir weh... Aber du, meine liebe Eiche, du hast noch ein langes Leben vor dir. Du stehst unter Schutz, bist doch schon 87 Jahre alt und hast bereits sehr viel gesehen und gehört. Es hat mich sehr erfreut, dass du mir anvertraut hast, wie ihr - Pflanzen und Tiere - kommuniziert. Menschen haben heutzutage ihre hochmoderne Technik und sind trotzdem meistens blind und stumm. Wir haben uns zu weit von der Natur entfernt und vergessen, dass wir immer noch ein Teil von ihr sind. Wir machen unsere Umwelt kaputt ohne viel nachzudenken und dann wundern wir uns, dass die Jahreszeiten verrückt spielen und immer neue Krankheiten Menschen und Tiere bedrohen...

Du wolltest mir noch erzählen, warum du vor einem Monat geweint hast. Ja, ich sah dich weinen und das hat mich dermaßen bewegt, dass ich in den folgenden Tagen sehr traurig war. Wer oder was hat dir weh getan? Kann ich es irgendwie wieder gut machen?

Ah, dein alter Freund, Herr Specht ist gestorben? Wie ist es passiert? Schon wieder dieser dumme Junge, der ihn schon mal verletzt hatte? Wie kann ein Kind so grausam sein und sich solche Spiele ausdenken? Ich verstehe die Welt nicht mehr... Wer wird dir nun alle Neuigkeiten aus dem Wald bringen, wenn Herr Specht nicht mehr da ist? Er war doch so lieb und interessant, wusste immer sehr viel und hatte keine Angst, sein Wissen mit den anderen zu teilen!

Ich meine, ihr habt es nicht leicht mit Menschen. Sie sind überzeugt alles immer besser zu wissen. Nur wenige wollen von der Natur etwas lernen und sie respektieren. Nur auserwählte dürfen ihre Sprache verstehen und dadurch erfahren, wie schlimm wir Menschen sein können. Schade, dass wir andere Wege gehen. Ich hoffe nur, dass uns genug Verstand bleibt, um nicht alles zu zerstören, was die Natur uns schenkt...

*elKa*

# Interview

## mam Här Georges D'Orazio,

### Fierschter zu Fréiseng

- **Wat ass ären Optrag als Fierschter?**

De Fierschter an senger offizieller Missioun ass d'Gestioun vun den ëffentleche Bëscher, dat heescht, d'Gemengebëscher, Staatsbëscher an ëffentlech Bëscher vu Kierchefabriken a Pensiounskeesen. Zu Lëtzebuerg sinn net grad d'Halschent vun de Bëscher ëffentlech Bëscher. Zu Lëtzebuerg ass 33,34 % vum ganzen Territoire, dat heescht een Drëttel vun eiser Landschaft, Bësch. Domat si mir an Europa beim ieweschten Drëttel, wa mir elo Éisträich an déi skandinavesch Länner eraushuelen, da si mir ganz uewen. Dat ass den traditionellen Deel vum Optrag. Wat nei dobäi komm ass viru 25 bis 30 Joer, dat ass den Naturschutz. Alles, wat dobaussen an de Bëscher an de Zones vertes a mëttlerweil och souguer am Bebauungsberäich am Kader vum Naturschutzgesetz reglementéiert ass. Dat heescht, wann dir zum Beispill e Gaardenhaischen an de Gaart stelle wëllt, an et steet méi n o wéi 30 Meter bei engem Bësch oder engem Naturschutzgebitt, braucht dir eng Autorisatioun vum Nohaltegkeetsminister. Da kënnt de Fierschter kucken a schreift säin Avis dozou. Mir kontrolléieren och d'Juegd an d'Fëscherei. Och op d'Baueren d'Oplagen anhalen, wann se hiren Haff aus den Dierfer eraus opriichten.

Wat an deene leschten 10 Joer dobäi komm ass, ass d'Sensibiliséierung vun de Leit, Kanner bis bei Erwuessener. Si sollen sech fir d'Natur interesséieren, si ze begeeschteren an och d'Natur erliewe loossen an hinnen d'Natur erklären.
Mir bedreiwen och eng Partie Naturschutzgebidder, wou mir Gestiounsmoossname maachen. Mir kucken och, datt d'Gebitt e gewëssent Zil huet, zum Beispill eng Aart ze schützen. Dofir ginn da Moossname geholl. D'Opsiicht vun den Aarbechter an d'Bürosaarbecht, sou wéi an all Betrib.

- **Wéi kann e konkreten Dagesoflaf vun iech ausgesinn? Kënnt dir eis sou een typeschen Dag beschreiwen?**

E relativ normalen Dag geet moies um 7 Auer un, vill geet lo schonn iwwer Telefon, duerfir muss een seng Aarbechter dann net ëmmer treffen. Da geet ee schonn direkt dobaussen eppes kucken, iwwer dat een sech scho Gedanke gemaach huet. Da geet et op de Büro, Maile kucken an sou weider. Da rëm dobausse sinn, kucken, wat d'Aarbechter maachen an alles mat hinne klären. Wa mir Beem fällen, da mat den Aarbechter och nach d'Beem moossen. Villes muss gekuckt ginn, wann zum Beispill een iergendwou illegal Hecken ewech gemat huet. Et mierkt een dann op eemol Saachen. Honnert Mol fiert ee laanscht, ouni eppes ze gesinn an da geet een eng Kéier ze Fouss an et gesäit een eppes. Et kritt een dann och Iddie fir nei Projeten. Mëttes passéieren ech dann nach eemol um Büro. 2 oder 3 hallef Deeg d'Woch reservéieren ech mir och, fir Dossieren ewech ze schaffen.
Da sinn och nach Reuniounen ze organiséieren, wéi zum Beispill mat Ponts et Chaussées, well ganz vill Projeten, déi si maachen, oft den Naturraum treffen. Da sinn och Betribsversammlungen, wou de Chef seng Fierschteren zesummerifft, fir eng thematesch Koordinatioun ze maachen.

- **Gitt dir och ëm Rot gefrot? A vun weem?**

Jo, mir gi sécherlech ëm Rot gefrot, wann de Fierschter disponibel ass. Dat hänkt awer ëmmer vun der Perséinlechkeet of, wann ee perséinlech op ass fir Froen, da gëtt een och gefrot. Zum Beispill de Bauer, deen säin Haff ausbaut, huet Froen zu de Beem, déi hien als Oplag vun eis ronderëm huet misse planzen, wéi mir him gesot hunn, well do Gréngland verschwonnen ass, als Ausgläich deen Ament, an do sinn d'Kueben elo dru gaangen. Dat ass déi eng Saach, also och vun engem Mënsch, dee wierklech vill an der Natur ass, wéi ee Bauer, gëtt ee gefrot. Et héiert ee ganz vill vu Leit, déi spadséiere ginn, déi gesinn eppes, déi froen sech dann: „Wéi leeft dat?“ Oder si gesinn ee Fuuss an der Uertschaft a froen sech dann:“ Huet deen d'Tollwut?“ A spéitstens Mëtt Summer da geet et lass, da kréie mir en Telefon vun de Leit. „Ech hunn ee Fuuss hei, kann dat sinn, datt deen d'Tollwut huet?“ Oder d'Leit froen, well se eppes wëlle maachen an hire Wisen, ee Bongert uleeën zum Beispill.

- **Wat ass fir Iech dat Bescht an dat Schéinst un Ärem Beruff?**

Fir mech ass dat Schéinst, datt ech meng Ideeën abrénge kann, souwuel an der Natur wéi och, wann ech Sensibiliséierung maachen an zum Beispill mat Kanner schaffen. Ech kann déi Ideeë materialiséieren an ech hu gewëss gestalteresch Méiglechkeeten. Natierlech kann een säin Dag andeelen, wat hei gefrot ass, et muss een eng gewëss Disziplin hunn. Déi Méiglechkeet, sech selwer ze entfalen an sech selwer ze organiséieren, dat ass am Fong geholl nach dat, wat ech am flottste fannen.

- **Schafft een als Fierschter meeschtens eleng? Mat wiem muss oder kann een zesummeschaffen?**

Ee Fierschter schafft zum groussen Deel eleng, hien huet seng Aarbechter natierlech. Déi geet een am beschten ee Mol am Dag besichen. Zemools déi Jonk schaffe lo awer ëmmer méi mat anere Fierschteren zesummen.

- **Wéi vill Quadratmeter Bësch gëtt et hei am Land?**

Am Land ginn et vun 2500 Quadratkilometer Gesamtfläch , +-850 Quadratkilometer Bësch, do ass de Privatbësch mat dobäi.

- **Wat ass dee gréisste Bësch hei am Land?**

Dat ass de Gréngewald, net wäit ewech vun der Stad.

- **Ass de Bësch bedrot hei am Land an duerch wat?**

Bedrot haaptsächlech duerch grouss Projeten, wéi Stroossebau a ganz kloer Autobunnen an Zuchtrassen, well déi gi ganz oft duerch de Bësch.
Déi zweet Bedroung ass eng indirekt, dat wäert elo erstaunen, dat sinn d'Leit déi do spadséiere ginn. An sech gi verschidde Funktioune vum Bësch geminnert, wann dir vill Leit am Bësch hutt. Da verschwanne verschidden Déierenaarten, déi souwisou net opgefall sinn, ewéi d'Bëschkaz zum Beispill, déi verdréit dat net esou schrecklech gutt. Den Hirsch verdréit et och net. Mä mir mussen d'Leit awer och an de Bësch loossen. D'Bedroung vum sauere Reen huet nogelooss, eis Loftqualitéit ass besser ginn, ganz kloer. De Klimawandel ass och nach eng Gefor, dat ass sécher. Mä de Bësch wäert als solchen net verschwannen, mä e wäert sech änneren, mä hie verschwënnt net.
Do, wou e verschwënnt, dat ass lo ganz kloer duerch de Bau fir Stroossen, Eisebunn, elektresch Leitungen, alles dat geet ganz oft duerch de Bësch, well da keng Konflikter opkomme mat de Leit. D'Leit sinn éischter nach bereet Bëscher ofzetrieden, wéi elo Akerland.

- **Wéi vill Zorte Beem gëtt et hei am Land?**

Am Bësch, wa mer elo vu reng Bësch schwätzen, ginn et eng 30-40 Zorte Beem. Mä déi relevant sinn 4 Laubholzzorten:



Buch, Eech, Hobich a Bierk, mä doriwwer raus hu mir nach ganz vill anerer. Dann hu mir nach déi Nolenhëlzer, déi sinn alleguer net vun hei. Do hu mir 4 Zorten: Fiicht, Duglas, Kifer a Meläse an doriwwer eraus nach d'Wäissdänn, wéi verschidden aner Zorte Kiferen. Mir hunn an engem natierleche Bësch och nach 1 bis 2 Prozent wëll Kiischten, Vullebieren.



Aarten, déi rar sinn, déi mir awer elo férderen a leschter Zäit, och dat ass en Zil vun eiser Gestioun.

- **Ass et schwéier fir déi finanziell Interesse vun de Leit, déi Bëscher hunn an den Naturschutz (bezunn op de Bësch) ënnert een Hutt ze bréngen? Wat ass d'Roll vum Fierschter dobäi?**

De Bësch ass ganz schwéier ze rentabiliséieren. Wann een haut e Bësch huet, gëtt een net méi onbedéngt räich, et ginn eng ganz Rei Subventioune fir de Leit ze hëllefen an déi ginn all a Richtung Bësch ze erhalen an esou naturno ewéi méiglech ze gestalten, dat sinn eis iewecht Ziler. Wat elo e bësse gehollef huet, ass, datt d'Brennholz duerch déi héich Pëtrolspräisser als Energie erëm en Thema ginn ass. Esou dass d'Leit fir schlecht Qualitéit Holz oder jonkt Holz Sue kréien. De Fierschter kann och iwwert e Subsiden-Dossier mat an d'Bëschgestioun agräifen , déi mussen mir Fierschteren och aviséieren. Dat heescht, wann een an sengem Bësch eppes wëll schaffen oder ee wëll Suen dofir hunn, da musse mir dat mat kucke goen an d'Leit och beroden. „Wann s du et esou méchs, da kriss du Subsiden oder du kriss näischt. Wann s du et esou méchs, da kriss du Subsiden an dat kann och denger Famill dono eppes bréngen". Beispillsweis hei zu Lëtzebuerg hu mir nëmme vun Natur aus Buchen, Hobichen an Eechen. Dat sinn eis Haaptbamaarten, wou mir hei hunn an déi wuessen net esou séier wéi Fiichten. A wann ech elo 30 oder 35 Joer hunn an eppes planzen an ech muss Suen doran investéieren, dass eppes wiisst, dann hunn, wann et gutt geet, meng Enkelkanner dann eng Kéier e richteg décke Revenu. Dat ass fir vill Leit am Kapp schwéier ze verkraaften. Do musse mir einfach beroden an de Leit soen: „Denk elo net eleng un deng Suen, mä denk un d'Generatiounen dono, an denk virun allem drun, datt s du eppes opbaus, wat seng Valeur ëmmer wäert behalen, op iergend eng Aart a Weis." Virun 30 Joer hätt kee gesot, datt d'Brennholz erëm sou wichteg gëtt. Do huet all Mënsch geduecht Stroum, Pëtrol, Gas... Holz ass just nach gutt, fir owes beim Kamäin ze sëtzen.

Dann ass et wichteg ze wëssen, datt elo scho Schoulen a grouss Gebaier exklusiv mat Holz gehëtzt ginn , well dat jo ëmmer nowiisst. Mir haen de Bësch jo net ganz ewech, mä nemmen dat, wat all Joers nowiisst. Ech kann aner Beispiller ginn. Wann een e bësse Bësch huet, ech soen elo mol 10 Hektar, dat ass scho relativ vill, da kann een higoen, an et baut een eng kleng Energiegemeinschaft op, andeems een zu sengen 2,3 Noperen niewendrun seet: „Ech bauen eng Hackschnitzelheizung an ech garantéieren iech e Präis vu Brennes iwwert 20 Joer vun esou vill Euro pro Kilowatt/Stonn." Da kann een Energieversuerger ginn.

De Projet gëtt et zumindest 1mol am Land, esou vill wéi ech weess, et war esouguer den éischten, eng Privatinitiativ. Et gi Méiglechkeeten, an do musse mir berodend wierken. Do stellen eis och Gemenge Froen: „Wat hu mir vun eise Bëscher?"

Kee weess, wat an 30 Joer ass. Mir fänken u Polymeren, also esouzesoe Plastik aus Holz ze man. Also, wa mir de Bësch net ewech maachen a mir huelen ëmmer nëmmen esou vill eraus, wéi nowiisst, kënne mir eigentlech, esou laang déi Regel agehalen gëtt, onendlech Holz produzéieren.

- **Firwat fällt dir d'Beem am Bësch?**

Mir hu jo och e puer esou Bëscher, wou de Bësch einfach gewäerde gelooss gëtt, e bësse wéi am Urwald, wou mer wëlle kucken a studéieren, wéi sech dat entwéckelt. Mir fällen am Bësch ganz kloer, well Holz gebraucht gëtt. Et gëtt keng aner Ursaach fir ze soen: „Mir wëllen de Bësch erhalen." De Bësch erhält sech selwer. Natierlech, wa mir näischt am Bësch giffe schaffen, da ginn déi Weeër, déi duerch de Bësch ginn, ëmmer méi geféierlech. Dir hutt dann al Beem mat futtissen Äscht, déi kënnen eroffalen an déi si ganz geféierlech, dat ass kloer. Da kéint een och nach soen: „Mir fälle Beem aus Sécherheetsgrënn". Mä den Haaptgrond ass, well mir Holz brauchen. Miwwele si meeschtens aus Holz, déi meescht Diere sinn aus Holz, do steet en Holzhaus, dir schreift op Pabeier, mir brauchen Holz!

A wéi gesot, et ass e Rohstoff. Wa mir gescheit domat ëmginn, wéi mir et hei zu Lëtzebuerg maachen, zumindest d'Forstverwaltung, kënne mir deen onendlech produzéieren. An niewebäi nach Erhuelungsraum, Zuflucht fir Déieren, Naturraum, all déi Fonctioune kann een nach dobäi hunn.

- **Wéi laang bleift e gefällte Bam am Bësch leien, fir ze dréchnen?**

Dat hänkt dovunner of, wat fir eng Zort et ass. Fir ee Beispill ze nennen: Wa mir elo eng Buch huelen, déi relativ schnell fault, wann se net opgeschnidde gëtt, wann ech wëll ee schéine Miwwel maachen oder eng Trap. D'Buche sinn nämlech dat klassescht Holz fir Trapen ze maachen, dat muss dann esou séier ewéi méiglech eraus, well et verännert sech, d'Faarf gëtt anescht, also da gëtt et esou séier wéi méiglech erausgeholl, am léifsten direkt no der Fällung, wat éischter, wat besser.

Wa mir November hunn, da kann een et och eréischt am Mäerz erauszéien, dann ass nach näischt geschitt, wëll et jo Wanter war. Mä esoubal et e bësse méi waarm gëtt, an d'Zersetzungschampignone kënnen drop wierken, da gëtt et schlecht. Eechenholz kann duerchaus joerelaang am Bësch leie bleiwen, da kann een et nach ëmmer schneiden, fir Miwwelen draus ze maachen

Beim Brennholz ass et natierlech anescht, well mir et splécken an opschichten, datt d'Loft dra kënnt, datt dat och dréchent. Mir soen ëmmer dass d'Buchenholz, wann et am Schiet läit, also am Bësch, wéi dat fréier och gemeet ginn ass, 2 Joer muss dréchnen. Mä wann et elo dobaussen op enger Kopp läit, wou d'Loft an d'Sonn gutt drukënnt, 1 Joer, Eechenholz 3-4 Joer, esou datt dat gutt duerchgedréchent ass.

- **Wat geschitt mat dem Holz?**

Mir hunn, wéi gesot, déi dräi grouss Verwendungen. Mä et ginn der nach méi, déi éischt Verwendung, déi traditionellsten, ass, wéi scho gesot, Brennholz, dat heescht Energie. An dat gëtt eben opgespléckt fir Kouerten ze maachen. Neierdéngs och ganz oft, datt mir et duerch den Häcksler geheien, datt heescht, datt mir esou kleng Hackschnitzele maachen, déi de Virdeel hunn, datt ech eng automatesch Feierung an enger Heizung kann hunn. Dat heescht, datt ech en ähnleche Konfort hunn, wéi eng Masuttsheizung. Dann eng aner Utilisatioun ass ganz kloer d'Miwwelen. Dat ass oft een Holz vun de beschte Qualitéiten. Miwwelen ass emol einfach klassesch Brieder schneiden oder d'Beem ginn ofgerullt an a ganz dënn Tranche geschnidden, dat ass dann de Fournéier. Dat deiersten Holz kënnt dann an de Fournéier, dat gëtt dann och nach an déi bëllegste Miwwele gepecht, dat ass eben esou. An eng drëtt Utilisatioun, dat ass ganz kloer de Pabeier. Och wann e recycléiert gëtt, wäert an Zukunft och Holz an de Pabeier fléissen. Et weess natierlech keen, wat an 30 Joer ass, vläicht hu mir da guer kee Pabeier méi, dann hu mir just nach Tablets an esou virun, dat si Saachen, déi mir nach net wëssen. Eng véiert Utilisatioun, déi och ganz staark erëmkennt, ass d'Constructioun. Net nëmmen den Daach vun engem Haus mä och esouguer ganz Holzhaiser. Firwat? Bon, Beton an der Produktioun kascht schonn enorm vill Energie a muss isoléiert ginn. Holz selwer isoléiert schonn. Wann ech clever mat Holz bauen, dann kann ech d'Isolatioun spueren.

Ech ka souguer mat Holzspéin, datt heescht aus de Reschter aus den Seeëreien an de Schräinereie bauen. Do entsti jo Spéin, déi ginn da gepresst, mat engem Mëllechprodukt vermëscht, fir datt et net esou schnell brennt, ganz ökologesch, an dat ass eng Superisolatioun. Dat heescht, mir kënnen Haiser wierklech komplett aus Holz bauen.

Déi hu vläicht net déi Dauer ewéi e Betonshaus, mä, wéi gesot, wann si eng Kéier ofgerappt ginn, ass dat relativ gutt ze entsuergen an erëm ze notzen. Et kann een et och verbrennen an enger Groussanlag, da kann een och erëm Energie domat maachen. Jo, et ginn awer och nach aner Utilisatiounen, wéi zum Beispill d'Konscht. Holz ass nach ëmmer e beléift Material fir Skulpturen ze maachen. Et gëtt eng Partie aner Uwendunge fir Holz, mä déi 4 Stéck, déi ech gesot hunn, sinn déi wichtegst.

- **Ass Forstwirtschaft rentabel?**

Si kéint rentabel sinn, ëffentlech Forstwirtschaft ass net rentabel. Wa mir elo nëmmen de Bësch kucken, wa mir elo nëmmen Holz haen, dat heescht, zum Beispill ech hätt da keng Aarbechter, just meng Pai, an ech géif da fir d'Holz ze haen ëmmer nëmmen op Privatfirmen zeréckgräifen, dann kéint ee rentabel sinn, da kéint ee souguer meng Pai nach matbezuelen, dofir ass den Holzpräis gutt genuch. Wa mir awer elo kucken, wat de Bësch soss nach alles bréngt, wann een dat alles géif oprechnen, dann ass et natierlech eng fantastesch Saach, an och de Volet Energie, deen ass de Moment nach net genuch a Suen ëmgesat. Zum Beispill de Kyotoprozess, mir fänken elo eréischt un emol auszerechnen, wat mir an Co2 aspueren a wann een dat duerno a Suen ëmrechent, wat Lëtzebuerg da manner u Strof am Kader vum Kyotoprozess bezillt. Da kann et eventuell sinn, datt mir an eng Situatioun kommen, déi duerchaus rentabel gëtt, mä am Moment, duerch déi héich Léin a well mir och schounend schaffen, dat muss ee soen, mir kéinten och draschloe wéi Barbaren, da géife mir natierlech méi rentabel schaffen. Well glécklecherweis hei alles drëmgeet fir de Bësch ze erhalen, fir mech ass ëmmer de Prinzip, mir erhalen de Bësch mat all senge Funktiounen, also Holzproduktioun, Naturraum, Erhuelung, an, an... An dobei fält Holz un, well mir ëmmer Holz brauchen, an dat notze mir dann och esou gutt an esou propper wéi et geet.

Eist qualitativ héichwäertegt Holz, wat mir hei zu Lëtzebuerg hunn, gëtt quasi alles exportéiert. Buchen ginn iwwert 90% a China. An Europa gëtt et ëmmer manner Holzveraarbechtungsbetriber, wat hei am Land bleift, ass haaptsächlech fir Energie. Holz fir Pabeier geet net wäit ewech op Hanoncourt oder et geet op d'Kronospan zu Suessem, déi ebe Spanplacken domat maachen.

- **Kommen nach vill Touristen hei an d'Land wéinst de Bëscher?**

Net méi esou wéi et war. Virun 30 Joer waren et der vill méi. Et komme weul nach ëmmer Touristen, speziell aus Holland an aus der Belsch, well et do keng esou Bëschkomplexer ginn. De Lëtzebuerger selwer entdeckt de Bësch e bësse méi, mä obwuel mer méi Trëppelweeër, och beschëlderter hunn, gëtt et an där Hisiicht net méi esou geférdert. Et ginn zwar nach ëmmer Regiounen, wéi zum Beispill de Mëllerdall, déi vum Bësch profitéieren.

- **Wat fir eng Déiere ginn et hei am Bësch?**



Mir hu vill Déieregruppen, zum Beispill Insekten, Amphibien, dat heescht Fräschen, Molchen, Reptilien, mir hunn och e puer Schlaangen hei am Land, Eidechsen an natierlech Vigel an d'Säugetiere. Dat sinn déi Déieren, déi d'Leit mam Bësch verbannen a wat mir Wëld nennen. Den Hirsch, d'Wëllschwäin, d'Réi, den Dammhirsch, deen ursprénglech ni hei am Land war, mä deen agefouert ginn ass, den Moufflon, dat ass e Wëldschof, dat ass och hei agefouert ginn, de Fuuss, de Marder, de Wäschbier, deen ass aus Nordamerika an Däitschland bruet ginn a vun do eriw-wer komm an huet lues a lues ganz Lëtzebuerg erobert: Mir hunn d'Wëllkaz, de Wollef ass och net méi wäit ewech. An der Lüneburger Heide sinn der gesi ginn. De Biber ass erëm do. Deen ass zwar éischter beim Gewässer, awer och Gewässer, wou Bësch ronderëm ass, well hie lieft vun de Planzen.

- **Sinn der do derbäi, déi besonnesch geschützt sinn?**

D'Wëllkaz ass besonnesch geschützt, grad ewéi den Dachs an d'Bëschhong.

- **Setzt Dir als Fierschter Iech fir den Naturschutz an, an a wéi enger Form?**

Ech hunn eng Partie Aufgaben am Naturschutz. Ech muss den Naturschutz iwwerwaachen, ech muss also kontrolléieren, ob d'Leit d'Gesetzer anhalen, keng Natur zerstéieren asw. A mir sollen d'Leit och sensibiliséieren. Wann elo zum Beispill een e Stéck Land huet, wat en net méi beplanzt oder soss beaarbecht, dee wier villäicht sensibel, fir e puer Hecken an d'Wiss ze stellen. Oder e puer Highland-Cattle. Dat si schottesch Ranner mat laangen Haren. Duerch déi douce Beweedung kréie mer aner Planzen an och aner Insekten.

- **Kontrolléiert dir, op d'Leit d'Gesetzer anhalen, déi dofir do sinn, de Bësch ze schützen?**

Jo, dat ass ganz kloer eng vun eisen Aufgaben.

- **Wéi eng Gesetzer sinn dat konkret?**

Un éischter Stell natierlech d'Naturschutzgesetz. Dat ëmfaasst alles, wat mat Natur ze dinn huet. An da ginn et och speziell Bëschgesetzer. Wann dir elo e Bësch hutt, dann duerft dir domat net maachen, wat dir wëllt. Dir duerft zum Beispill e Bësch vu 5 Hektar net einfach esou ewech maachen, ouni ze froen. Oder wann dir Land hutt mat enger Heck, och déi kënnt dir net einfach esou ewech maachen. A mir kontrolléieren och d'Juegten. Hei zu Lëtzebuerg duerf eng Stonn no Sonnenënnergang bis eng Stonn viru Sonnenopgank net gejuegt ginn. An et ginn och Schounzäite fir verschidden Déierenaarten. Och do kontrolléiere mir, dass dat agehale gëtt. D'Fëscherei gëtt och vun eis kontrolléiert. Och d'Hondsgesetz. Dass d'Leit den Hond un der Léngt hunn, wou se mussen.

- **Firwat gëtt et Juegd an eise Bëscher?**

Wann der elo e Jeeër frot, dee seet, dass gejuegt gëtt, fir d'Wëld ze reguléieren. Et ass elo esou, dass de Bier, de Wollef an de Luchs fort sinn. Wann déi nach do wieren, da géing et sech vum selwe reguléieren. Oder besser gesot, wann si do wieren, a mir net. Well e Wollef oder e Bier géing kee Réi oder keen Hirsch huelen, wann e kann e Schof oder eng Kou an d'Wiss siche goen. Dat ass vill méi einfach. Ganz provokativ ass et esou, dass de Mënsch op d'Juegd geet, well e Spaass drun huet. Dat ass eng Realitéit. Et ass awer och esou, dass déi ökologeschst Manéier fir Fleesch ze kréien, d'Juegd ass.

- **Gesitt Dir Iech an Ärem Beruff als Ëmweltschützer oder éischter anescht? Wéi?**

Net als Ëmweltschützer, éischter als Ëmweltcoordinateur. Déi Emwelt, an där mir liewen, mat där mir liewen an duerch déi mir liewen, an déi mer erliewen.

**Merci fir d'Gespréich!**



# Natur

Die Natur ist unser Zuhause. Warum also machen wir sie kaputt? Wenn ich all diesen Dreck sehe, den die Leute hinterlassen, frage ich mich immer wieder, ob es bei ihnen zu Hause genauso aussieht? Ob sie die Zigarettenkippen auf den Boden schmeißen, wenn ein Aschenbecher nur zwei Schritte entfernt steht? Ob alle leeren Trinkflaschen und -dosen nicht im Mülleimer, bzw. blauen Sack landen sollten? Ich bin wirklich empört, wenn ich all das sehe, denn für mich ist die Natur das schönste Geschenk.

Ich beobachte gerne alles, was uns die Natur schenkt. Ich liebe alle Jahreszeiten, vorausgesetzt sie verlaufen auf normale Weise. In den letzten Jahren ist es leider nicht so: der Winter kommt und geht zu spät, im Frühling herrscht Herbstwetter, der Sommer ist kurz und zu heiß für unseren Breitengrad.

Trotzdem schenkt uns die Natur jeden Tag wunderbare Schauspiele, man muss sie nur sehen und hören wollen. Ist z.B. ein Himmel voller grau-schwarzer Wolken nicht wunderschön? Und im Wald überall dieses Licht-und-Schatten-Spiel? Ist das Singen und Zwitschern der Vögel nicht einmalig, und das Rauschen des Baches nicht beruhigend? Ist die Farbe des Herbstlaubes nicht das wunderbarste Farbspiel, das es gibt?

Von der Natur können wir auch viel lernen, denn sie beweist uns immer wieder, dass das Leben stärker als der Tod ist. Alles, was stirbt wird entweder wieder geboren oder regeneriert sich erstaunlicherweise von selbst. Das könnte ein Mensch auch, wäre er bloß nicht so rational und protzig...

*eLKa*

Rejoignez-nous sur facebook
Join us on facebook
Werde Mitglied auf facebook

## Opgepasst
op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## Attention
aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat, datt si nach ni an och ni wäert Leit schécken, fir an hirem Numm Zeitungen ze verkafen oder einfach Suen opzehiewen.

Wann also ee bei iech doheem schellt a seet, hie wär e Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him w.e.g. keng Suen a sot der Police Bescheed.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

* * * * * * * * * * * * * * * * * * *
* * * * * * * * * * * * * * * * * * *

## Dr Stëmm consultations médicales gratuites

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden zweiten Mittwoch nachmittags in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60



# Ëmwelt-verschmotzung

Ënnert dem Wuert ‚'Ëmweltverschmotzung" kann ee puer Saachen verstoen, dat heescht: d'Belaaschtung vun der Natur duerch Offall a Schuedstoffer wéi Gëfter, Mikroorganismen a radioaktiv Substanzen. Och de stänneg zouhuelende Kaméidi gehéiert dozou.

D'Natur gehéiert jidderengem. Fir déi meeschte Leit ass et selbstverständlech, datt mir sou vill Natur ëm eis hunn; dobäi ass dat net esou. D'Natur (eis Bëscher, Wisen asw...) mussen ënnerhale ginn an et muss een dono kucken. Dat fänkt u mat der Gemeng an dem Fierschter, déi dono kucken, datt de Bësch propper bleift a fir eis all zougänglech ass. Si këmmere sech ëm de Bestand vun de Beem, maachen nei Trëppel- a Wanderweeër a kucken no eisem Wëld (Wëllschwäin, Huesen an Hirschen haaptsächlech). Déi musse fir eng Statistik gezielt ginn an am Wanter mat frëschem Fudder versuergt ginn.

Wichteg ass et och, iwwer d'Waasser ze schwätzen. Méi wéi 2/3 vun eisem Planéit sinn domat bedeckt. Obwuel et iwwerliewenswichteg fir all Mensch ass, ass d' Waasser dacks, virun allem a méi aarme Länner, esou staark verschmotzt, datt et net méi drénkbar, souguer liewensbedrohlech ass.
Fir puer Beispiller ze nennen: d'Katastroph am Golf vu Mexiko, wou e Buertuerm explodéiert ass an d'Mier mat Millioune Barrel Ueleg verschmotzt huet. Da schwëmmt och immens vill Plastik an anere Knascht an eisen Ozeanen. Do sammelt et sech dann iwwer Joeren, léisst sech net op a gëtt och nach vu Fësch a Villercher gefriess, déi da mat engem plastikgefëllte Mo verennen.

Eis Otemloft huet sech a Mëtteleuropa an de leschte Joeren zwar verbessert, mä vu propperer Loft ka keng Ried sinn, well souwuel d'Verbrenne vum Hausmüll, wéi och Ofgase vun Industrie a Verkéier verpeschten nach ëmmer Dag fir Dag eis Ëmwelt.

Als eenzel Persoun kann ee vläit net vill ausriichten, mä awer scho kann een eppes maachen an sou mam gudde Beispill virgoen. Z.B: säin Dreck ëmmer an eng Poubelle geheien, sortéiere fir de Recyclage an d'Schuedstoffer bei der Superdreckskëscht ofliwweren.
Doheem kann een drun denken, spuersam mam Waasser ëmzegoen z.B: an der Dusch d'Waasser ofstellen, wann een sech anseeft an och um Stroum kann een eppes spueren z.B: d'Luuchten net uloossen wann een net am Raum ass, an esou ka jiddereen eppes fir d'Ëmwelt maachen.
De Planéit seet Merci!

*Wouter, Jérôme*

# Unsere Natur ≠ Mülleimer
# La nature ≠ poubelle
# D'Natur ≠ Dreckskëscht

*Der Frühling ist endlich gekommen und mit dem Frühling werden unsere Sünden sichtbar: der Müll, den wir im vorigen Jahr überall zurückgelassen haben. Das Herbstlaub und der Schnee im Winter hielten ihn bis zum Frühjahr gut verborgen. Die Natur macht zwar ihr eigenes Recycling, aber sie kann nicht alles „verdauen". Darum sollen wir ihr helfen und unseren Dreck wegschaffen.*

*Viele Gemeinden starten im Frühjahr die Initiative „Fréijoersbotz" und überraschend viele Leute nehmen an dieser Initiative teil. Im folgenden einige Impressionen...*



# Interview

## mam Albert,

### Gemengenaarbechter an der Stad Lëtzebuerg

- **Wéi laang gëtt et d'Initiativ Fréijoersbotz schonn? Wéi koum et dozou?**
  Déi Initiativ gëtt et säit 2006!

- **Wéi fannt Dir Fräiwëlleger fir matzemaachen?**
  D'Leit froen eis fir matzemaachen.

- **Wéi vill Leit maachen all Joer mat?**
  Et sinn der ëmmer 22 dobäi an et fueren der ëmmer 6 mat eraus.

- **Wéi vill Dreck kënnt ongeféier all Kéiers zesummen? Wat geschitt domat?**
  ±2 Tonnen. Ma den Offall gëtt fir d'éischt sortéiert, da komme verschidde Saachen an de Recycling Center. Sou wéi Blech, Eisen,.... An sou Saache wéi Schrott an Hausmüll kommen da bei d'SIDOR (Verbrennungsanlag).

- **Wat maacht Dir, fir d'Leit drop opmierksam ze maachen, dass d'Natur keng Poubelle ass?**
  D'Gemeng mécht Info-Owenter, mir ginn och Informatiounen iwwert d'Press. D'Leit mussen ëmmer erëm drop opmierksam gemeet ginn. Mä et bréngt net vill.

# Interview

## mam William,

### éducateur gradué à la SvdS

- **Comment tu motives les gens pour participer à la "Fréijoersbotz" ?**
  Il y a deux sortes de personnes qui participent à la "Fréijoersbotz.":
  - les ATI qui font partie de l'équipe et qui n'ont donc pas le choix. Mais je vais quand même les voir, parce que des fois il y a des problèmes de santé, des problèmes d'organisation pour être là le matin. Il y en a qui ne peuvent pas du tout, d'autres qui sont plus motivés... Donc je mets en réserve ceux qui sont plus motivés.
  - tout au long de l'année on a des clients qui se proposent pour nous donner des coups de main et je profite de ces moments là pour les accueillir à plein temps les trois ou quatre semaines de la "Fréijoersbotz.". Comme ça on n'a pas besoin d'enlever les gens de nos services. Et en même temps on rend service à des clients qui veulent être occupés. Il y a beaucoup de clients qui sont passés par là et qui ont fini comme ATI chez nous.
  Le SCAS aussi nous envoie du monde de temps en temps. Il y a aussi des autres services sociaux, mais c'est beaucoup plus rare et en général ça ne fonctionne pas trop bien.

- **Toi aussi tu a déjà participé à la Fréijoersbotz. Quelles impressions as-tu eu ?**
  Ça fait partie des activités que j'aime bien faire, parce qu'on voit la différence entre avant et après. Quand j'ai participé à la Fréijoersbotz en remplacement des gens qui étaient absents, ça m'a permis de vivre des choses avec les gars qui étaient sur place et on a passé des bons moments.

- **Qu'est-ce que tu penses de cette initiative entre la commune et la Stëmm ?**
  Je suis content qu'une aussi grosse institution comme la commune vienne demander de l'aide sur quelque chose de si important à une petite association comme la nôtre et je voulais absolument que ça marche bien. J'ai mis beaucoup d'énergie pour ça soit le cas. Pour nous ça permet de proposer aux jeunes qui n'ont pas la possibilité d'avoir une activité ailleurs, faire partie de notre équipe pendant un certain temps et par après réussir d'avoir un contrat permanent chez nous.

- **Est-ce que tu fais aussi quelque chose pour la nature ?**
  J'ai isolé la maison, j'ai acheté une voiture qui ne consomme pas beaucoup, je fais attention à trier mes déchets, je prends le plus possible le transport en commun, quand je suis dans la forêt, et ça arrive très souvent, je ramasse les déchets que les gens ont laissé derrière eux, et je sensibilise ma fille pour qu'elle voit que la nature est belle et qu'il faut faire tout pour qu'elle reste comme ça...

**Merci beaucoup!**





## Wir haben einige Leuten, die bei der Initiative Fréijoersbotz mitmachen, ein paar Fragen gestellt. Hier ihre Antworten:

**Firwat méchs du bei der «Fréijoersbotz» mat?**

*Caroline:* Ech maachen dat gär mat, zumools wann d'Equipe gutt ass. Déi Chauffere vun der Gemeng sinn déck fein an et kann ee gutt mat hinne laachen.

*Daniel:* Well se mech anstänneg gefrot hunn, an et ass och mol eng Ofwiesselung.

*Wouter:* Well ech et eng Sauerei fannen, dass d'Leit alles op de Buedem geheien.

*Jérôme:* Ech hunn et gutt fonnt, kënnen eppes ze maache fir eis Stad, schliisslech si mir jo oft hei ënnerwee. Bis elo huet et ëmmer Spaass gemat, mir haten eng lëschteg Equipe.

*Dimitri:* Well ech gefrot gouf, an ech wollt wësse wéi dat ass an et mech interesséiert huet ze gesin, wéi eng Aarbecht dat ass.

**Méchs du all Joer mat?**

*Caroline:* Jo, bon ech probéieren. Ech si meeschtens op Reserve. Dëst Joer hat ech Chance, ech konnt oft mat raus goen.

*Daniel:* Jo, ech war schonn oft dobäi.

*Wouter:* Jo, ech maachen dat schonn 3 Joer mat.

*Jérôme:* Net vun Ufank un, mä et ass fir d'zweet elo.

*Dimitri:* Elo säit 3 Joer.

**Wou hues du haut gebotzt?**

*Caroline:* Mir waren op verschidde Plazen. Ech mengen, haut ware mir an der Côte d'Eich an am Rollengergronn.

*Daniel:* Reckange-sur-Mess verschidde Stroossen a Feldweeër.

*Wouter:* Ech war haut op Kockelscheier botzen.

*Jérôme:* Märel an um Belair.

*Dimitri:* Reckeng a Stad.

**Wat hues du fonnt? (hat dech eppes iwwerrascht?)**

*Caroline:* Meeschtens ass et den normalen Dreck, d.h. Zigaretepäck, Stëmp oder Pabeier vun de Kamellen oder Knätscher. An op verschidde bestëmmte Plaze wou mir ginn, fanne mer Kondomer, Ënnerwäsch, Fiichtegkeetsdicher,...

*Daniel:* Vill Dreck. An ech war wierklech iwwerrascht, sou vill Dreck ze fanne wou d'Leit aus den Autoe geheien.

*Wouter:* Ech hu Kondomer an alle Faarwe fonnt.

*Jérôme:* Nee, eis iwwerrascht sou schnell näischt méi, mee et ass awer traureg ze gesinn, datt een an all Quartier Plaze fënnt, wou Leit illegal hire Schrott deponéiere ginn.

*Dimitri:* Kannerschong, wou Kondomer niewendru waren.

**Wéi vill Dreck fannt dir am Dag?**

*Caroline:* Dat ass verschidden. Eng Kéier ass d'Ladefläch hanne voll oder och net.

*Daniel:* Dat kann ech net sou aschätzen.

*Wouter:* Eng Camionette voll.

*Jérôme:* Eng Camionette voll ass et meeschtens, mir haten awer och schonn emol méi.

*Dimitri:* 1 bis 2 Camionetten am Dag.

**Wat häls du vun de Leit, déi hiren Dreck iwweral geheien?**

*Caroline:* Dat fannen ech egal wat a mengen, déi Leit sinn ze gemittlech. Ech froe mech oft, firwat a fir wien iwwerall Poubellë stinn.

*Daniel:* Ma déi missten och emol op d'Fréijoersbotz goen. Well dat si grad déi, déi sech ëmmer opreegen.

*Wouter:* Eng Sauerei.

*Jérôme:* Genau, déi missten och mol eng Woch mat enger Pëtz an enger Dreckstut op den Tour, da géifen se bestëmmt méi oppassen an Zukunft.

*Dimitri:* Fannen ech net gutt, dat zumools, wann et matzen an der Natur ass.

**Méchs du dat net?**

*Caroline:* Ech muss zouginn, dass ech meng Stëmp op de Buedem geheien, mä den aneren Dreck maachen ech an d'Poubelle oder einfach a meng Posch an déi maachen ech owes doheem eidel.

*Daniel:* Nee, dann halen ech et an der Täsch bis ech et kann ewechgeheien.

*Wouter:* Normalerweis net, mä et ass scho virkomm.

*Jérôme:* Kloer hunn ech mech och schonn derbäi erwëscht, e Pabeier op de Buedem ze geheien, mä dann hiewen ech en op. Säit ech bei der Fréijoersbotz matgemaach hunn, kënnt dat mer awer net méi vir.

*Dimitri:* Ech hunn dat och gemaach, mä wou ech mat gebotzt hunn, do hunn ech gesinn, wat et fir eng Aarbecht ass, et duerno ewech ze man.

*Wir alle wissen schon, was Mülltrennung ist und machen fleißig mit. Das größte Problem haben wir mit Sachen, die eigentlich nirgendwo hin gehören, da sie keine wiederverwendbaren Stoffe sind. Diese können wir aber bei einem Recyclingcenter oder bei der SuperDrecksKëscht abgeben, wo sie naturgerecht entsorgt werden.*





# Interview

## mam Här Thomas Hoffmann,

### vun der Superdreckskëscht zu Colmer-Bierg

- **Wien huet d'Superdreckskëscht gegrënnt?**

D'Superdreckskëscht ass 1985 gegrënnt ginn op Initiativ vun eisem deemolegen Ëmweltminister Robert Krieps. Hien huet de Problem gesinn als Ëmweltminister, datt et keng zefriddestellend Struktur fir Problemstoffer wéi Kliefstoffer, Faarwen, Lacken, Medikamenter, Batterien, Pestiziden, Planzeschutzmëttel an sou weider zu Lëtzebuerg ginn ass. Nom Gesetz sinn d'Gemenge fir all Zorten vun Offall zouständeg, mä bei Problemoffäll ass dat net onproblematesch.

Als éischt hat d'Stad Lëtzebuerg schonn deemols ugefaang, Strukturen opzebaue fir esou Problemstoffer. Kleng Gemengen awer mat e puer dausend Awunner, fir déi war et einfach ze deier, fir eng extra Léisung opzebaue fir alen Ueleg, Faarwen, Lacker a Batterien asw.. Fir déi Infrastruktur opzebauen, brauch et Spezialbehälter. Do ass schonn eng relativ grouss Investitioun noutwenneg. An da wor och nach dee Problem, datt eng Struktur gefeelt huet, wou dat Ganzt ka kontrolléiert, sortéiert, ëmverpaakt a.s.w. ginn.

Dat war 1985, deemols ass d'Firma Lamesch beoptraagt ginn an huet sech déi éischt 5 Joer ëm d'Superdreckskëscht gekëmmert. Dann huet de Staat awer gesot, mir wëlle léiwer e Bedreiwer, deen net aus dem Beräich Offall kënnt, mir wëllen en Neutralen, deen och méi berode soll. Et ass extra eng nei Firma gegrënnt ginn, fir d'Superdreckskëscht ze bedreiwen. Dat ass zwar eng S.A., mä déi schafft ausschliisslech fir de Staat an och ënner der Kontroll vum Staat. Also, wéi gesot, d'Superdreckskëscht, wéi se haut ass, gëtt et zanter 1990 an zwar um Standuert Colmer-Bierg.

- **Vu wiem gëtt dat finanzéiert?**

De Staat finanzéiert dat Ganzt, also de Ministère resp. de sougenannten Ëmweltfong, wouvun d'Superdreckskëscht e grousse Poste kritt. 1985 ass de Gemengen ugebuede ginn: „Léif Gemengen. Mir bidden iech hei un, un engem nationale System fir d'Erfaassung vu Problemstoffer deelzehuelen. Dat kascht iech direkt näischt, keng Ëmlag. Mir finanzéieren dat aus Steiergelder aus dem Ëmweltfong, wëllt dir do matmaachen?" Wann d'Gemeng dann d'Alternativ huet tëschent selwer eppes opzebauen oder selwer ze finanzéieren oder un engem System deelzehuelen, wat si selwer näischt kascht, hunn si quasi zu 100 Prozent decidéiert, sech deem unzeschléissen.

Dat war vun Ufank un déi einfachst Léisung. Et wier natierlech och méiglech gewiescht, datt ee seet, et gëtt op eenzel Gemengen ëmgeluecht. Mä de Staat huet deemools decidéiert, dat esou ze finanzéieren. 2005 ass et da gereegelt ginn duerch en eegent Gesetz iwwer d'Finanzéierung vun der Superdreckskëscht. Soumat gëtt dat och konform zu der europäescher Gesetzgebung.

- **Dir hat jo virdru gesot, d'Stad Lëtzebuerg huet jo hiren eegene Service d'Hygiène, déi schaffe jo ëmmer mat iech zesummen.**

Wat d'Stad Lëtzebuerg ugeet: d'Superdreckskëscht mécht Mobilsammlungen, dat heescht mir fueren an déi eenzel Quartiere mat engem grousse Camion, dem sougenannte Service Center. Mir sinn natierlech och vertrueden um Recyclingcenter op der Arelerstrooss.

Mir organiséieren, wat déi Mobilsammlungen ugeet, alles selwer. D'Terminer ginn ofgeschwat mat der Stad Lëtzebuerg. Wat déi Sammlung um Recyclingcenter ugeet, do stellt d'Stad Lëtzebuerg, wéi och déi aner Gemengen, respektiv Syndikater vu Gemengen déi Infrastruktur oder de Raum zur Verfügung. An och d'Leit, d.h. si sammelen a mir kommen et ofhuelen. D'Superdreckskëscht forméiert natierlech all Mataarbechter. Déi Asammlung a Sortéierung geschitt no eise Critèren.

- **Zanter winni gëtt et d'Superdreckskëscht?**

Säit 1985.

- **Firwat gouf d'Superdreckskëscht gegrënnt?**

D'Sammlung vu Problemprodukter ass eppes, wat speziell Behälter, speziell Infrastrukturen, speziell Ofwécklungsschinnen erfuerdert, dat an der Struktur vu Lëtzebuerg mat senge ville klenge Gemengen net ze maachen ass. Fréier gouf et jo nach vill méi a vill méi kleng Gemenge wéi haut, lo si mer bei 106.

Wéi gesot, den Ëmweltminster wollt et deemools net den eenzelne Gemengen iwwerloossen, mä eng national Léisung. Dat gëtt zu gudder Lescht de Staat méi bëlleg, wéi wann all eenzel Gemeng eege Strukturen opstellt.

- **Wat genau ass d'Superdreckskëscht?**

Mir hunn niewent eisem Logo dee schéine Sproch stoen "Eng Aktioun vum Ministère vun der nohalteger Entwécklung an Infrastrukturen - dem fréieren Ëmweltministère - mat de Gemengen, der Chambre des Métiers an der Chambre de Commerce."

Dat schléisst am Fong geholl déi zwou Haaptaktiounen an, déi mir hunn -d`Superdreckskëscht fir d'Betriber, an déi fir de Bierger. D`Asammele vu Problemstoffer, dat ass, wéi mer scho gesot hunn, eng Aktioun mat de Gemengen. Dann hu mir d`Superdreckskëscht fir d'Betriber, do schaffe mir zesumme mat der Chambre des Métiers an der Chambre de Commerce, do gëtt et eng Berodung, wéi d'Betriber hiren Offäll trenne sollen a wéi se Offäll vermeide sollen.

Dat heescht, mir stellen do sougenannt Offallwirtschaftskonzepter, „plans de gestion des déchêts", op. Dat kann een sech einfach als eng Gebrauchsanweisung fir d'Sammlung an d'Vermeidung vun Offäll am Betrib virstellen. An deem Kader bidde mir och eng Entsuergung vun de Betriber un, allerdéngs nëmmen - datt ass och esou

vum Staat definéiert - wann et Problemstoffer sinn, wann et kleng Quantitéite sinn a wa keen Entsuerger um Marché ass, deen dat maache wëllt, well d'Offäll ze speziell sinn oder well d'Quantitéit ze kleng ass.

D'Superdreckskëscht ass eemol eng Sammelaktioun an zum Zweeten och eng Berodungsaktioun. Déi Berodungsaktioun huet eigentlech vum Undeel hir ëmmer zougeholl. Vun Ufank u war déi eigentlech méi wichteg wéi déi Asammelaktioun. Zanter 2007 hu mir och d'Aktioun „Clever akafen". Do geet et quasi nëmmen ëm d'Berodung vum Handel an och vun de Konsumenten, wat fir ëmweltfrëndlech Produkter se kafe sollen.

- **Wat ass mat dem Logo „Sécherheet an Zukunft"?**

Dat ass am Fong e Slogan fir dee sougenannte Generatiounsvertrag ze erfëllen, dat heescht, ze soen „firwat maache mir iwwerhaapt Ëmweltschutz, firwat geheie mir net alles an een Dëppen a verbrennen oder vergruewen et?".

Mir hunn eben nëmmen eng begrenzt Quantitéit u Ressourcen, zum Beispill vun Ueleg, wat jo e Rohstoff ass fir Plastik. Plastik oder wat soss Rohstoffer sinn, wéi Metaller oder och Holz, hu mir bal iwwerall, wat ebe Grondstoffer sinn, fir eppes ze produzéieren.

Sécherheet an Zukunft heescht „sécher liewen oder e sécher Liewensënnerhalt", oder e gutt Liewen. Eemol fir eis: datt mir keng Angscht mussen hunn, datt mir muer näischt méi z'iessen hunn oder datt mir kal ginn, oder datt mir net méi duerch de Wanter kommen. Mä och fir déi zukünfteg Generatiounen, datt déi och nach eppes z'iessen hunn an eng waarm Plaz. Dat ass eigentlech den Hannergrond vun dësem Slogan, dat souzesoen ëmmer am Hannerkapp ze behalen.

- **Wat fir Leit schaffe bei iech?**

An deem ganze Beräich vun der Offallwirtschaft ass et an deene leschten zwanzeg/drësseg Joer eng rasant Entwécklung ginn. Wéi mir ugefangen hunn, gouf et keng Leit, déi eng Ausbildung hate fir dat, wat mir maachen, dat heescht mir hunn eng Diversitéit, wat d'Ausbildung ugeet, wat déi Leit geléiert hunn (an och wat d`Nationalitéit ugeet). Am Ufank woren et relativ vill Handwierker, e Metzler war dobäi, e Steemetzer war dobäi, en Drécker, natierlech och där, déi eng Bureaus- oder ekonomesch Ausbildung haten, natierlech Akademiker, am Fong geholl duerch de ganze Gaart. Mir hu vun Ufank un intern Weiderbildung gemaach fir déi, déi bei eis geschafft hunn, ëmmer méi an d'Matière anzeféieren.

Ech sinn zum Beispill Forstwirt, meng Kollegin, déi och Formatioune leet, déi ass Gaardebauingenieurin. Forstwirtschaft huet ganz vill mat deem ze doen, wat mir maachen, dat ass déi eelst Wirtschaft, wou deen Ausdrock "Nohaltegkeet" wichteg war. Wann ech haut e Bam planzen, kann ech deen eréischt an 100 Joer ëmmaachen, wann ech eben haut all Beem ëmmaachen, dann hunn ech ganz laang keng méi. Dofir ass dat, wat mir hei maachen, zimlech verwandt mat der Forstwirtschaft. Mir maache jo eppes, wat nëmme begrenzt direkt Resultater huet, mä wat eben an d'Zukunft gericht ass.

Mir hunn ongeféier 60 Leit hei schaffen, also Leit, déi Berodung vun de Betriber maachen, déi di ganz Ëffentlechkeetsaarbecht maachen, déi Leit am Logistikzenter, déi d'Produkter kontrolléiren, verpaken, dann d'Chaufferen an all déi, déi d'Produkter asammelen an ofhuelen.

Mir hunn eng relativ staark Schoulungs- an Animatiounsabteilung a fir Kanner de Superspillmobil, an deem Ëmweltspiller sinn, fir och bei de Kanner en Interessi un dem Thema ze wecken.

- **Wat ass de Label vun der Superdreckskëscht?**

Et muss ee fir d'éischt den Ënnerscheed teschent Logo a Label erklären. De Logo ass déi Mark, déi op jidder Produkt esou drop ass. De Label ass e Qualitéitszeechen, en Ëmweltzeechen. Wéi mir ugefaangen hu mat der Berodung an de Betriber, datt sinn och elo zwanzeg Joer hir, dat war 1992-1993, wor den dréngendste Problem d'Asammlung. Grad déi kleng Handwierksbetriber hu mir musse beroden, wat se mat hirem Offall maache sollten.

Mir hunn ugefaang déi sougenannten Offallwirtschaftskonzepter ze maachen, dat heescht mir hu gekuckt, wat fält am Betrib un, wat fir Behälter gëtt et fir ze sammelen a wat fir Méiglechkeete gëtt et fir si lass ze ginn oder ze entsuergen.

Fir déi Betriber ze belounen, déi alles richteg maachen, hu mir gesot, mir mussen déi Betriber, déi richteg motivéiert sinn, mat engem Zeechen auszeechnen, datt de Client, de Konsument erkennt, dat do ass ee Betrib, dee säin Offall richteg trennt.

Dat ass am Géigesaz zu deenen, déi och dee Logo Superdreckskëscht do hänken hun, dee just seet „mir gi beroden", mä de Client huet awer keng Kontroll ob et gutt oder schlecht gemaach gëtt. Also déi, déi dee Label hunn, déi machen et gutt. An déi, déi dee Label net hunn, maachen et aus deem engem oder anere Grond net gutt oder oder kënnen dat net dokumentéieren.

Bei allen Ëmweltzeechen brauch et och e schrëftleche sougenannte quantitativen Noweis, dat heescht, datt déi Betriber eis mussen noweisen, vun deem Offall hat ech an deem Joer sou an sou vill, dat hunn ech bei der Firma XY ofgewéckelt. Mir komme jo nëmmen ee bis zweemol am Joer an de Betrib, an et geet net duer, wann dann de Betrib alles sou richteg schéin opraumt a proper sortéiert, a wa mir dann erëm fort sinn, da gëtt alles erëm an eng Poubelle gehäit.

- **Wat muss ee machen, fir de Label ze kréien?**

Dat ass esou, datt de Betrib sech einfach un dat Abfallwirtschaftkonzept hale muss. Wéi gesot, dat gesäit esou aus, datt mir am Ufank bei de Betrib ginn an an d'Poubellen erakucken: wat fält an deem Betrib un? Wat fir Verpakunge falen un? Sinn zum Beispill Folien do, fält do Holz unn? Wat fir Problemstoffer falen un?

Jee nodeem wat fir Betriber et sinn, wann et e grousse Betrib ass, kann et sinn, dat ënner Ëmstänn 40-50 verschidde Produkter ufalen, déi mer trenne kënnen. Mir schwätze mam Betrib: wéi kënne mir déi trennen? Wéi ass dat praktesch? Wéi kann een eng Sammelstatioun ariichten? Wat fir Sammelbehälter huele mir? Bei Verpackunge sinn dat ganz einfach och Plastiksäck oder zum Beispiel Plastikfässer. Bei richtege Problemfäll sinn et oft och Plastikbehälter.

Wéi gesot, d'Aufgab vun der Superdreckskëscht ass et eigentlech net, déi Produkter all ofzewéckelen, mä eis Aufgab ass et, dem Betrib ze soen, wéi en dat am Beschte mécht. Et gëtt zu Lëtzebuerg e puer Honnert verschidden Offallkollekteren, déi d'Autorisatioun fir déi Ofwécklung vun de verschiddene Produkter hunn.

Wann dat dann alles etabléiert ass, maache mir fréiestens no engem hallwe Joer eng Labelpréifung. Den éischte Bléck ass erëm an déi normal Poubelle. Do däerf dann natierlech keen Holz, kee Pabeier, kee Plastik, keng Batterien dra leien, mä an den eenzelne Behälteren. Wat dann awer wichteg ass, ass, datt de Betrib eis um Enn vum Joer weist: Ech hunn hei een Noweis, datt ech meng 30-40 Stoffer korrekt ofgewéckelt hunn. Da kritt hien dee Label. Dat ass wéi Sandweiler beim Auto, dat muss weider a regelméissegen Ofstänn kontrolléiert ginn, soss huet et kee Wäert. E Label vun der Superdreckskëscht gëtt och nach eng Kéier vun enger neutraler Institutioun gepréift an ass dofir zertifizéiert no der sougenannter Norm ISO 14024.

- **Informéiert dir d'Leit iwwer d'Superdreckskëscht? A wéi maacht dir dat?**

D'Superdreckskëscht schafft mat alle Mëttelen an Instrumenter wéi bei de Reklamme fir anere Produkter. Mir maache Marketing a Kommunikatioun. Och klassesch Werbung, andeems mir Saache kennzeechnen: dee Produit ass ëmweltfrëndlech, laanglieweg. Mä mir ginn de Leit och zimlech detailléiert Informatiounen. Vill Leit soen: "Ech wëll net nëmmen héieren, datt e Produit gutt ass, ech wëll och wësse firwat an ob dat och wierklech stëmmt, wat dir mir erzielt. Do hu mir d'Internetsäit, Broschüren, mir schreiwen och an d'Zeitungen a mir schaffen zesumme mat verschiddene Partneren wéi zum Beispill mam Konsumenteschutz.

- **Gitt dir a Firmae geruff oder frot dir fir dohin ze goen?**

Mir hu vun Ufank u keng Klensche musse botzen, wéi dat esou schéin heescht. Mir ginn an der Reegel ëmmer geruff. Am Ufank war dee wichtegste Punkt ëmmer d'Zesummenaarbecht mat der Chambre des Métiers. An den 90er Joere si sparteweis all Betriber, déi bei der Chambre des Métiers gemellt ware vun hinnen ugeschriwwe ginn. Mir hunn ugefaange mat Garagebetriber, dat sinn esou 300 - 400 Betriber deemools gewiescht, haut sinn et der manner. Et ass erklärt ginn, datt d'Superdreckskëscht eng gratis Berodung fir eng propper Offallgestioun ubitt. Am Ufank hate mir schonn e bëssen Angscht, et kéint heeschen, déi komme jo vum Staat a wëllen eis kontrolléieren.

Mä nodeems déi éischt Betriber gesinn hunn, déi wëllen eis net kontrolléieren, déi hëllefen eis wierklech an et ass och net deier, dunn ass de Ball séier un d'Rulle komm. Dono sinn aner Branchen ugeschriwwe




ginn a mëttlerweil gëtt et Betriber aus alle Beräicher, wéi zum Beispill Handel oder Gastronomie. Et geet villes duerch Mond-zu-Mond-Propoganda, wou Betriber vun anere Betriber héieren, dat ass eng gutt Saach, hei kréie mir gratis Hëllef, a gratis Publicitéit, wa mir dee Label kréien.

- **Wat ass de Label „Clever akafen"?**

Am Gesetz vun 1994 stoung „Un éischter Plaz steet d'Offallvermeidung". Dat ass relativ onkonkret, domat kënnen déi wéinegst an och mir oft näischt ufänken. Wat ka Vermeidung alles sinn? Vermeidung kann zum Beispill sinn, wann ech e Produit, wéi opluedbar Batterië benotzen. Aplaz datt ech 100 Eeweebatterien hunn, hunn ech dann zum Beispill nëmme 5 Batterien, déi ech dann 20 mol opluede kann, dat heescht, ech hunn effektiv 95 Batterien agespuert. Ech hunn aner Sachen, wéi zum Beispill bei de Faarwen, Lacken oder esou, da muss ech aplaz dräi Couchen ze maachen, nëmmen eng Couche maachen. Dann hunn ech am éischte Moment zwar keen Offall vermidden, mä ech hunn awer manner Produit gebraucht. Dann hunn ech Produiten, do vermeiden ech zwar quantitativ näischt, mä et sinn net esou vill Gëftstoffer oder net esou vill Saachen dran, déi d'Ëmwelt schiedegen. Dowéinst ass déi Aktioun „clever akafen" eng Aktioun, déi d'Fuerderung vum Offallgesetz no Vermeidung an der Praxis ëmsetzt.

Mir hunn ugefaange mat Batterien. Hautdesdaags ass dat awer kee grousst Thema méi, haut gëtt e Gerät einfach komplett an d'Steckdous gestach, wéi zum Beispill den Handy. Dat luet vum selwen op.

Dat zweet war d'Beliichtung. Do geet et éischter ëm d'Energiespueren. Dat ass schonn sou een Thema, deen e bëssen diskutéiert ginn ass, virun allem an Däitschland. Déi klassesch Energiespuerluuchten enthale Quecksëlwer. Do ass da gefrot ginn „Wéi kënnt dir fir e Produit Reklamm maachen, dee Quecksëlwer enthält?"

Fakt ass, datt Birercher, déi kee Quecksëlwer enthalen, vill méi Energie verbrauchen. Fir do wierklech Kloerheet ze kréien, musse mir méi Iwwerleeungen ustellen: Wéi ass d'Oekobilanz, wéi vill Energie spueren ech a wat huet dat fir Konsequenzen, wann déi Energie, déi agespuert gëtt, net produzéiert gëtt? Well och Kraaftwierker, déi Energie produzéieren, Quecksëlwer ausstoussen, hu mir decidéiert, mir bleiwen derbäi a maache Reklamm fir d'Engergiespuerluucht. Mä mir sinn ons bewosst, datt si souwisou nëmmen en Iwwergangsprodukt sinn, well an der Tëschenzäit sinn déi LED-Luuchten esou wäit fortgeschratt, datt mir an e puer Joer guer keng quecksëlwerhalteg Luuchte méi hunn.

Dann, wat als nächst komm ass, ware Faarwen, Lacken. Do geet et ëm Themen ewéi Schuedstoffer oder Inhaltsstoffer, déi gëfteg oder problematesch sinn. An der Tëschenzäit gëtt fir Botz- a Wäschmëttel a Schoul- a Bürosmaterial am Kader vu "clever akafen" Reklamm gemaach.

Besonnesch am Beräich Wäsch- a Botzmëttel maache mir och vill Formatioun. Grad beim Botzen ass et jo dacks esou, jee nodeem, wéi ech mech verhalen, muss ech net esou vill botzen. Andeems ech zum Beispill, wann ech an d'Haus erakommen, direkt Schlappen undoen aplaz mat knaschtege Schong an d'Kichen ze goen. Botzmëttel spuere kann een och, andeems ee bestëmmt Materialie benotzt, wéi zum Beispill Mikrofaseren, déi eleng duerch d'Material scho méi Knascht ophuele wéi normal Botzlompen.

Zum Thema ëmweltfrëndlech Schoul- a Bürosmaterial: mir recommandéiere schonn zënter 15 Joer de Betriber, Recyclingpabeier ze benotzen. Mä am Ufank hate mir keng gutt Argumenter, well da gesot ginn ass, dat daacht näischt. Haut kënne mir soen, dat ass vun eis gepréift, et huet e Label, et entspriecht deenen an deene Critèren, duerfir hu mir dat bei „clever akafen" opgeholl, datt ass da gläich e ganz anert Argument.

- **Kann dat da sinn, ech hunn den Androck, ech hunn ëmmer recycléierte Pabeier kaaft, op eemol war deen net méi do, et gëtt nëmmen nach dee schnéiwäissen, dat war awer kee recycléierten, ech mengen elo kënnt deen erëm ëmmer méi zréck.**

Ech hunn elo och keng konkret Donnéeë fir do ze soen, dat war esou an esou. Fakt ass

